# IL-PROĠETT TA' ALLA GĦAL ŻVILUPP SĦIĦ

Test tar-Reliġjon
għall-istudenti
tar-raba' klassi
fl-iskejjel sekondarji

KUMMISSJONI KATEKETIKA NAZZJONALI

# WERREJ

*Paġna*

Il-Kummissjoni Kateketika Nazzjonali tixtieq tirringrazzja lil dawk l-Għalliema, Professuri ta' l-Università u Operaturi Kateketiċi li taw il-pariri siewja tagħhom fil-konsultazzjonijiet li saru. Tixtieq tirringrazzja wkoll lil Dr. Emmanuel Mifsud għall-ortografija u lill-Kapitlu tal-Katidral ta' Malta, lid-Direttur tal-Mużew ta' l-Arti, lid-Dipartiment ta' l-Informazzjoni, lill-Media Centre, lill-Isptamperija Indipendenza, lill-Elle di Ci u lir-rivista Fetes et Saisons għar-riproduzzjoni ta' xi ritratti.

| | |
|---|---|
| Kitba tat-test u layout tal-ktieb: | *Dun George Deguara* |
| Ritratti: | *Mr. Stanley Spiteri* |
| Graphics: | *Fr. Emmanuel Bonello O.S.A.* |
| Issettjat u Stampat: | *Veritas Press, Zabbar* |

Edizzjoni Ġdida – Settembru 2000

## Objettiv Ġenerali

Issa li ħriġt mit-tfulija,
tħoss li għandek taħseb b'rasek
u mhux b'ras ħaddieħor .....
tħoss li għandek tiddeċiedi int
u mhux ħaddieħor
jiddeċiedi għalik.

Issa li ħriġt mit-tfulija,
tħoss li ma tistax
taċċetta b'għajnejk magħluqa
dak kollu li għallmuk qabel ...
tħoss li għandek
teżaminah mill-ġdid,
biex it-tagħlim ma jibqax
bħal ħaġa barra minnek
iżda jsir parti
mill-konvinzjonijiet tiegħek.

Fit-tfulija għallmuk
li r-Reliġjon hija importanti.
Issa tħoss li għandek tistaqsi:
"Imma dan veru jew le? ....
U jekk veru,
għaliex hija importanti?

Ir-Reliġjon hi
għal min jibla' kollox,
bħat-tfal?
..... jew hi wkoll
għal min kiber u jrid
jaħseb b'rasu?

Ir-Reliġjon hi
għal min riesaq lejn il-qabar,
bħax-xjuħ?
.... jew hi wkoll
għal min irid jgħix ħajja sħiħa
b'kuraġġ u bis-sens?"

It-tweġiba nfittxuha
f'dan il-Unit

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tispjega għaliex studenti ta' l-età tiegħek, iħossu l-ħtieġa li jeżaminaw mill-ġdid u b'mod aktar kritiku t-twemmin u l-prattika reliġjuża li rċevew fi tfulithom.
- Tispjega għaliex min jieħu r-Reliġjon bis-serjetà, iqisha bħala l-aktar ħaġa importanti f'ħajtu.
- Turi liema huma l-mistoqsijiet l-aktar importanti li għandna bħala bnedmin u tispjega kif fit-twemmin reliġjuż biss jista' wieħed isib tweġiba xierqa għalihom.
- Tagħti deskrizzjoni qasira tat-twemmin ewlieni tar-Reliġjonijiet il-kbar u turi kif kull Reliġjon tipprova tagħti tweġiba għall-mistoqsijiet il-kbar tal-bniedem.
- Turi l-karatteristiċi kemm tal-fidi u kemm tar-raġuni, u tispjega kif dawn iridu jimxu id f'id.
- Waqt li turi li l-fidi hija rigal ta' Alla, tispjega kif titlob minna tweġiba ħielsa u responsabbli.
- Issemmi tliet qaddisin kbar u turi kif, fil-fidi tagħhom f'Ġesù, sabu s-sens ta' ħajjithom u tal-ħidma kbira li wettqu.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni*

❑ Kif iż-żgħażagħ Maltin iħarsu lejn it-twemmin u l-prattika tar-Reliġjon. ❑ Il-bniedem jistaqsi fuq id-dinja u fuqu nnifsu. ❑ Ir-Reliġjon nisranija tagħti tweġiba bis-sens għal ħajja bis-sens. ❑ Ir-Reliġjonijiet kollha, kemm dawk primittivi u kemm dawk żviluppati, ifittxu li jwieġbu għall-mistoqsijiet il-kbar tal-bniedem. ❑ Ir-rabta bejn il-fidi u r-raġuni. ❑ Nies kbar li wara li fittxew s-sens ta' ħajjithom fi mkejjen oħra, sabuh fil-għaqda ma' Ġesù.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni



diskussjoni fi gruppi

**Ir-Reliġjon taż-żgħażagħ Maltin**

i. Taħseb li l-istudenti li issa qegħdin Form 4 jipprattikaw ir-Reliġjon l-istess bħal meta kienu fl-aħħar sena ta' l-iskola Primarja? Għaliex?

ii. Xi wħud jaħsbu li aktar ma nikbru aktar insibuha bi tqila biex nipprattikaw ir-Reliġjon. X'taħseb li hu dak li jfixkel l-aktar?

iii. Li xi żgħażagħ ma jibqgħux jipprattikaw ir-Reliġjon, taħseb li hu tort tagħhom jew le?

## 1 Żviluppi tassew kbar u mgħaġġlin

Mal-ħdax, tnax-il sena, iseħħu fina żviluppi tassew kbar u mgħaġġlin. Niżviluppaw mhux biss fit-tul u fil-ġisem, iżda wkoll fil-moħħ, fl-emozzjonijiet, fil-ħbiberiji u fis-sens ta' responsabbiltà. Inħossu li ma nistgħux nibqgħu nġibu ruħna ta' tfal. Alla jrid li r-rabta tagħna miegħu tkun rabta ta' nies dejjem aktar maturi u responsabbli.

> Meta kont tarbija, kont nitkellem ta' tarbija, inħoss ta' tarbija, naħseb ta' tarbija. Meta sirt raġel warrabt dak li hu ta' tarbija.
> *(1 Kor 13, 11)*

## 2 Attenti għal diversi problemi

Irridu nikbru; u rridu nikbru tajjeb. Biex nagħmlu dan irridu noqogħdu attenti għal diversi problemi li ħafna drabi niltaqgħu magħhom.



### i. Qed nikbru u rridu naħsbu b'rasna

Issa li ħriġna mit-tfulija, moħħna kompla jiżviluppa b'mod li nistgħu nifhmu l-affarijiet aktar fil-fond. Qed inħossu wkoll li dak li nagħmlu għandna nagħżluh aħna u mhux jiddeċidih ħaddieħor għalina. Għalhekk fejn tidħol ir-Reliġjon irridu nifhmuha aktar fil-fond u nipprattikawha bil-libertà, mhux għax inkunu mġegħlin. Biex f'qasir żmien neżaminaw mill-ġdid dak kollu li tgħallimna fir-Reliġjon, bla dubju nistgħu niltaqgħu ma' diffikultajiet kbar. Jekk nagħrfu naffrontaw tajjeb dawn id-diffikultajiet, nikbru fil-fidi, iżda jekk naffrontawhom ħażin jistgħu jwassluna biex nitilfu kollox.

### ii. Id-diffikultajiet fit-tagħlim tal-fidi

Ma rridux neħduha bi kbira jekk fit-twemmin u fil-prattika tal-ħajja nisranija niltaqgħu ma' xi diffikultajiet li jħawduna. Ir-Reliġjon tolqot

dawk l-aspetti importanti tal-ħajja li ma nistgħux narawhom b'għajnejna jew inkejluhom bl-istrumenti xjentifiċi. Barra minn hekk, niftakru li l-messaġġ tal-Bibbja żviluppa tul eluf ta' snin. Għalhekk hija ħaġa normali li mhux kollox ikun ċar u eżatt kif forsi nkunu nixtiequ. Id-diffikultajiet ma għandhomx ibeżżgħuna jew iwaqqgħuna fid-dubji. Id-diffikultajiet naffrontawhom b'kuraġġ u bl-għajnuna ta' min jista' jgħinna.

### iii. In-nuqqas ta' eżempji tajba

Ma rridux nagħmlu l-iżball li nabbandunaw il-prattika tar-Reliġjon għax xi ħadd li suppost jagħti eżempju tajjeb narawh jagħmel bil-maqlub. Jekk naraw wieħed li jagħti eżempju ħażin, nistgħu naraw ħafna oħrajn li jagħtu eżempju tajjeb. Barra minn hekk, ma rridux inħalltu s-*song* ma' s-*singer*. Jekk is-*singer* ikun maħnuq jew stonat, mhux bilfors is-*song* minnha nnifisha tkun ta' min jarmiha.

### iv. L-inkwiet ma' min imexxi

Fl-età tagħna, mhux rari li jkollna xi ngħidu, u xi drabi bl-aħrax, ma' dawk li jitqiesu bħala s-superjuri tagħna: ġenituri, għalliema, saċerdoti, *sisters*, katekisti, mexxejja ta' għaqdiet, eċċ. Dan jista' jnissel fina sens ta' dwejjaq kbar u ta' sfiduċja fil-ħajja. Irridu noqogħdu attenti biex din l-isfiduċja ma nħalluhiex tiġri bina u tispiċċa biex tinfirex ukoll fi sfiduċja lejn Alla u lejn il-Kelma tiegħu.

### v. L-influwenza tal-grupp

Aktar ma nibdew inkunu indipendenti mill-ġenituri tagħna, aktar inħossu l-ħtieġa li nfittxu xi grupp ta' ħbieb ta' l-età tagħna, fejn nistgħu nesprimu bla biża' l-ideat u l-gosti tagħna. Irridu noqogħdu attenti f'liema grupp nissieħbu; jekk fil-grupp it-twemmin u l-prattika reliġjuża ma jkunux rispettati, faċli li ninġarru mill-kurrent ta' sħabna.

### vi. L-influwenza tas-soċjetà

Ħafna drabi l-ideat u l-eżempji li naraw madwarna jew li naraw u nisimgħu fuq il-mezzi tax-xandir xejn ma jkunu jaqblu mat-tagħlim ta' l-Evanġelju u l-imġiba li dan jitlob minna.




## A X'TISWA R-RELIĠJON GĦALL-ĦAJJA TAL-BNIEDEM?

Naraw l-ewwel kif jaħsbuha dwar ir-Reliġjon, erbgħa jew ħamsa min-nies li, fil-fehma tagħna, jgħixu l-fidi tagħhom mill-aħjar li jistgħu.

*Intervista*



**Kemm taħseb li hija importanti**

i. Fil-fehma tiegħek, taħseb li r-Reliġjon hija importanti? Għaliex?

ii. Min jipprattika r-Reliġjon, x'taħseb li jistenna li jsib fiha?

iii. X'taħseb li huma l-mistoqsijiet il-kbar li, xi darba jew oħra, kull bniedem jiltaqa' magħhom u jkun irid isib tweġiba għalihom?

## 1 Il-bniedem ifittex u jistaqsi

Il-bniedem huwa differenti mill-annimali l-oħra għax kapaċi jaħseb u jistaqsi. Il-bniedem għandu bżonn kbir li jfittex il-verità.

Sa mill-ewwel waqt li nibdew nitkellmu, ma neqfux nagħmlu mistoqsija wara l-oħra: "Dik x'inhi?" "Dak minn fejn ġie?" "Dak għaliex qiegħed hekk?" "Dak fejn sejjer?" Huma mistoqsijiet li nagħmlu mingħajr ħafna

ħsieb; mistoqsijiet li jkunu jitolbu tweġiba sempliċi; mistoqsijiet li ma jolqtuniex fil-fond.

Meta noħorġu mit-tfulija, il-mistoqsijiet li nagħmlu forsi jonqsu fin-numru, iżda jikbru fil-kwalità. Moħħna issa beda jaħseb fl-astratt. Il-mistoqsijiet issa bdew ikunu ħafna aktar maħsuba u jidħlu aktar fil-fond.

## i. Nistaqsu fuq id-dinja ta' madwarna

Sa miċ-ċokon nibqgħu mistagħġba bil-ġmiel u l-kobor tal-ħolqien. Aktar ma nikbru, aktar nibdew nifhmu x'meravilji fih. Inħarsu lejn **l-akbar** affarijiet li hawn fl-univers, il-galassji b'miljuni u miljuni ta' kwiekeb, id-distanzi enormi li ma jitkejlux jekk mhux b'kemm jiġri d-dawl, l-ordni perfett fis-sistema solari tagħna; inħarsu lejn **l-iċken** affarijiet u bil-lenti qawwija tal-mikroskopju naraw meravilji oħra ta' ċelluli, atomi u kristalli b'ordni daqstant ieħor perfett fil-forma u fit-tqassim ta' l-enerġija.



U moħħna jistaqsi: Minfejn ġie dan kollu? Min fasslu b'daqshekk preċiżjoni? X'inhu dak li ta l-ewwel enerġija, mingħajr ma hu kisibha minn xi mkien ieħor? Jista' jkun li dak kollu li naraw sar waħdu? Jista' jkun li ġie b'kumbinazzjoni?

U dawn mhumiex biss mistoqsijiet biex naqtgħu l-kurżità. Niftakru li aħna parti minn dan il-ħolqien. Nifhmu li biex ngħixu niddependu minnu. Jekk hemm xi ħadd li minnu ġej kollox u li kollox qiegħed iżomm fih, jeħtiġilna naraw kif nibnu l-aħjar rabta ma' dan ix-xiħadd.

## ii. Nistaqsu fuqna nfusna

Issa li mexjin lejn iż-żgħożija, barra mill-ħila li naħsbu aktar fil-fond dwar il-ħolqien ta' madwarna, għandna wkoll ħila naħsbu fil-fond fuqna nfusna. Nibdew nagħmlu mistoqsijiet bħal: Aħna x'aħna? Aħna min aħna? X'tiswa l-ħajja li qed ngħixu? Fejn irridu naslu? X'irridu mill-ħajja? Kif se nispiċċaw? X'jiġri wara l-mewt?.....

Mistoqsijiet bħal dawn ma jagħmilhomx kulħadd fl-istess żmien jew bl-istess qawwa. Illum jew għada, dawn il-mistoqsijiet mhux aħna nqajmuhom; ikunu huma li jqumu waħedhom u jistabtu ma' moħħna b'forza hekk kbira li ma jħalluniex fil-paċi qabel nibdew naraw ħjiel ta' soluzzjoni. Dan jiġri l-aktar meta, f'waqtiet li ma nistennewhomx, insibu ma' wiċċna esperjenzi ta' tbatija li tolqotna fil-laħam il-ħaj: "cancer" qerriedi f'xi ħadd minn tal-familja, diżappunt fl-imħabba, inkwiet serju fil-familja, tradiment mill-ħbieb, sens qawwi ta' dwejjaq kultant ma tafx minn fejn ġej...



U hawn nibdew nistaqsu b'ħerqa kbira: "Imma għaliex?" "Xi skop hemm li tgħix?" Min-naħa l-waħda nħossu li aħna maħluqin biex inkunu kuntenti u ferħana, biex inħobbu u nkunu maħbuba, biex infittxu l-verità u ngħixu biha. Min-naħa l-oħra nafu li, sakemm indumu fid-dinja, dan ma nistgħux nilħquh.

U allura jkollna nistaqsu: "Imma tagħmel sens ħajja bħal din? Jagħmel sens li aħna maħluqin għal xi ħaġa li rridu bilfors niġru warajha, iżda li ma nistgħu nilħquha qatt?"

Aktar ma nikbru, aktar niskopru li l-problemi l-kbar tagħna mhumiex barra minna, iżda fil-qalba tagħna nfusna bħala bnedmin. Nindunaw li għandna problema fl-istess skop ta' ħajjitna. Jekk dan l-iskop ma nsibuhx, nitilfu kollox.

## 2 Ir-Reliġjon bħala tweġiba bis-sens għal ħajja bis-sens

Min iħaddan ir-Reliġjon b'ċertu ħsieb u responsabbiltà jemmen li t-tweġiba vera għal din l-akbar problema li għandu jista' jsibha biss fir-Reliġjon.

Nistgħu ngħidu li r-Reliġjon, l-ewwel u qabel kollox, mhix dik li tgħinna nsolvu xi problema materjali, bħal: li jgħaddilna xi wġigħ, ikollna suċċess f'xi eżami jew neħilsu minn xi diżgrazzja. Ir-Reliġjon hija bil-wisq aktar importanti minn hekk. Lin-nies li bdew ifittxuh biex jagħmluh Sultan, Ġesù wissiehom:

> "Tassew, tassew ngħidilkom, intom qegħdin tfittxuni għax kiltu mill-ħobż u xbajtu. Tħabtu mhux għall-ikel li jgħaddi, iżda għall-ikel li jibqa' għall-ħajja ta' dejjem."
>
> *(Ġw 6, 26-27)*

Ir-Reliġjon hija dik li tgħinna nsibu dawl għall-mistoqsijiet il-kbar li niskopru tul il-ħajja; mistoqsijiet li fuqhom jiddependi jekk nibnux ħajja fis-sod jew le, jekk ikollniex ħajja magħġuna fit-tama jew ħajja li ssib ruħha ddisprata quddiem dak li ssejjaħlu destin agħma.



**It-tweġiba bis-sens għal ħajja bis-sens tista' tagħtiha biss ir-Reliġjon li ddaħħalna f'rabta ma' Alla, Ħallieq u Missier ta' kulħadd.**

Ir-Reliġjon x'tiswa? Kemm hi importanti għall-ħajja tal-bniedem? Għal min jemmen, ir-Reliġjon hi importanti:

- daqs kemm hu importanti l-**pedament** li fuqu jrid jitla' l-bini kollu: xi tfisser il-ħajja u x'deċiżjonijiet jieħu, fl-aħħar mill-aħħar, iserrħu fuqha;
- daqs kemm hi importanti l-**mappa** jew il-**boxxla** għal min irid jaqsam waħdu d-deżert: l-iskop u d-direzzjoni tal-ħajja jittieħdu minnha;
- daqs kemm hu importanti l-***fuel*** għall-***jet*** li jrid jaqsam minn kontinent għall-ieħor: it-tama, il-qawwa u l-kuraġġ joħorġu minnha.

Huwa fuq dan il-livell profond li rridu naraw is-siwi tar-Reliġjon għal ħajjitna.

## 3 Kull Reliġjon twieġeb għall-istess mistoqsijiet il-kbar

Ħaġa li tolqtok hija li xi forma ta' Reliġjon insibuha teżisti kull fejn eżista l-bniedem, ukoll fl-aktar żminijiet imbiegħda u fl-aktar postijiet imwarrba. Nistaqsu: minkejja l-ħafna differenzi li naraw bejn Reliġjon u oħra, hemm xi ħaġa importanti li hija komuni għalihom kollha?

### ħidma għad-dar





**Ir-Reliġjonijiet fid-dinja**

- Ninqasmu f'erba' gruppi u kull grupp jieħu waħda minn dawn l-erba' Reliġjonijiet: a) Ir-Reliġjon ta' Żmien il-Ħaġar f'pajjiżna, b) L-Induiżmu, ċ) Il-Buddiżmu, d) L-Islam.
- Minn fuq l-internet jew minn kotba, rivisti, enċiklopediji jew materjal ieħor mil-librerija, kull student ifittex informazzjoni, stampi, ritratti marbutin mat-tempji, ċerimonji jew personaġġi tar-Reliġjon partikulari li ntgħażlet għall-grupp tiegħu.
- F'jum miftiehem inġibu l-materjal li sibna, inqabbluh ma' dak li ġabu sħabna tal-grupp, u flimkien niddeċiedu liema materjal nużaw biex nagħmlu *chart* kbira għall-klassi.

## i. Ir-Reliġjonijiet primittivi

L-għamla tar-Reliġjonijiet tal-bidu aktarx tixbaħ lil dawk ir-Reliġjonijiet li jissejħu animisti; xi wħud minnhom għadhom jeżistu sa llum f'xi nħawi ta' l-Afrika, ta' l-Amazzonja jew fost l-anzjani tar-*Red Indians*. Dawn ir-Reliġjonijiet jaraw in-natura u l-ħolqien kollu bħala ħaġa waħda kbira, li minnha l-bnedmin ukoll jagħmlu parti. Kull ħaġa li teżisti, ukoll jekk siġra, muntanja jew xmara għandha r-ruħ tagħha, għandha l-ispirtu tagħha.



Il-bniedem jeħtieġlu jkun paċi ma' dawn l-ispirti, l-aktar dawk li huma b'saħħithom aktar minnu jew li fuqhom jiddependi biex jgħix. Permezz ta' riti maġiċi, ċerimonji, ġesti, ilbies jew sinjali, huwa jista' jitlob l-għajnuna tagħhom, ipatti għal xi ħtija jew jikkontrolla l-qawwiet li ma jkunux ħbieb tiegħu.

Jidher ċar li f'dawn ir-Reliġjonijiet ukoll hemm ix-xewqa li l-bniedem jifhem min hu u x'inhu postu fil-ħolqien. Iżda l-mod kif jifhem u jipprattika r-Reliġjon juri li l-ħsieb għadu mhux żviluppat; qisu l-ħsieb li nsibu fit-tfal iż-żgħar jew f'min jibqa' immatur.

## ii. Ir-Reliġjonijiet żviluppati

Maż-żmien il-bniedem beda jiżviluppa l-ħsieb, beda jqassam u jorganizza aħjar ix-xogħol, beda jibni bliet kbar. Fuq kollox beda jiżviluppa diversi għamliet ta' kitba. Mal-qawmien ta' din iċ-ċiviltà, qamu wkoll ir-Reliġjonijiet il-kbar: kbar kemm fis-sens tan-numru ta' nies li ħaddnuhom u kemm fis-sens ta' l-iżvilupp tal-ħsieb.

Dan jidher li seħħ l-ewwel fl-inħawi tal-Mesopotamja, ir-reġjun bejn ix-xmajjar Tigri u Ewfrat, madwar is-sena 3000 q.K., fejn żviluppat iċ-ċivilizzazzjoni Sumera; wara nsibu żviluppi oħra fl-inħawi tax-xmara Nil madwar is-sena 2800 q.K., fl-inħawi tax-xmara Indris fis-sena 2500 q.K. u fiċ-Ċina madwar is-sena 1500 q.K. It-tempji meraviljużi ta' żmien in-Neolitiku li għandna f'pajjiżna, l-istudjużi jqegħduhom madwar is-sena 3000 q.K. Madwar is-sena 1000 q.K., insibu qawmien ta' ċivilizzazzjonijiet kbar bħal ta' l-Incas fil-Messiku, fl-Amerika tan-Nofs u fil-pajjiżi qrib fl-Amerika t'Isfel. Dawn, iżda, inqerdu u spiċċaw.



Fost ir-Reliġjonijiet il-kbar li għad għandhom importanza kbira fid-dinja nistgħu nsemmu l-Induiżmu, il-Buddiżmu u l-Islam.

## a. L-Induiżmu



L-Induiżmu beda madwar is-sena 1500 q.K. meta l-Arjani marru jgħammru fl-Indja. Huwa ferm diffiċli li wieħed jitkellem fi ftit kliem dwar l-Induiżmu minħabba li din hi reliġjon li tippermetti varjetà kbira ta' differenzi fit-twemmin u l-prattika reliġjuża.

Skond il-ħassieba l-kbar ta' l-Induiżmu fl-aħħar mill-aħħar alla hu wieħed u ma jistax jiġi deskritt (jissejjaħ Brahman, l-assolut). Iżda, fir-reliġjożità popolari n-nies iqimu numru ta' allat differenti. L-allat li huma meqjusin bħala l-iżjed importanti huma Brahma (dak li ħalaq kollox), Vishnu (dak li jħares u jikkontrolla d-destin tal-bniedem) u Shiva (dak li jġib il-mewt u jagħti l-ħajja mill-ġdid). Mhux l-Indu kollha jqimu l-istess allat u ma jsibuhiex bi kbira li ma' l-allat li jkunu jqimu, iżidu oħrajn ġodda. In-New Age movement huwa nfluwenzat ħafna minn din it-tendenza.

Fl-Induiżmu, il-kasti soċjali għandhom importanza kbira. Tradizzjonalment, dawk li twieldu f'kasta soċjali partikulari jibqgħu fiha sa ma jmutu. Wieħed jista' jgħaddi minn kasta għal oħra biss permezz tar-reinkarnazzjoni (wara li wieħed imut, jerġa' jitwieled f'ħajja oħra materjali). Jekk ikun għex ħajja tajba jgħaddi għal kasta ogħla, jekk le jerġa' jitwieled f'kasta iktar baxxa jew bħala annimal.

L-iskop tal-ħajja fl-Induiżmu huwa, fl-aħħar mill-aħħar, li l-bniedem jeħles mir-rabta mad-dinja materjali u hekk jikseb il-*moksha*, jiġifieri il-ħelsien miċ-ċiklu tar-reinkarnazzjoni u l-kisba ta' għarfien profond, ta' paċi u ta' armonija.

## b. Il-Buddiżmu



Il-Buddiżmu jaf il-bidu tiegħu lil Siddharta Gautama, prinċep li twieled madwar is-sena 560 q.K. Għall-ewwel dan il-prinċep kien jgħix f'lussu kbir, iżda ma kienx kuntent u kien iħoss bħal vojt f'qalbu. Meta ltaqa' ma' esperjenzi differenti tat-tbatija u ma sabx risposta għalihom, iddeċieda li jitlaq mill-palazz u għal sitt snin għex ħajja iebsa ta' sagrifiċċju.

Lanqas hawn ma sab tweġiba għall-mistoqsijiet il-kbar li kellu u allura ddeċieda li jħalli dan l-istil ta' ħajja u jiddedika l-enerġiji kollha tiegħu għall-meditazzjoni. Kien hawn li Siddharta Gautama jgħid li sab is-soluzzjoni u għalhekk sar il-Buddha (jiġifieri "l-Imdawwal"). Buddha

għaraf li l-ħajja hija mimlija tbatija u li din it-tbatija għandha l-għerq tagħha fix-xewqat li nħossu fina bħalma huma l-egoiżmu, is-senswalità, u l-kilba għall-flus u ħwejjeġ oħra materjali.

Dawn ix-xewqat iżommuna marbuta maċ-ċiklu tar-reinkarnazzjoni. Huwa għaraf ukoll li biex neħilsu mit-tbatija rridu neħilsu minn dawn ix-xewqat. Biex jirnexxilna nagħmlu dan irridu nimxu fit-triq it-tajba.

Din it-triq it-tajba tinkludi, fost ħwejjeġ oħra, li wieħed ikollu attitudni ta' rieda tajba, ifittex dak li jġib il-paċi u jaħrab dak li hu ħażin, jgħid dejjem il-verità, jagħmel xogħol li ma jkunx ta' ħsara għal għajru u jgħix ħajja ta' kontemplazzjoni. Jekk wieħed jimxi f'din it-triq, allura jilħaq in-Nirvana fejn it-tbatija u x-xewqat ma jeżistux.

Bejn l-Induiżmu u l-Buddiżmu hemm rabta kbira. Il-Buddiżmu deher li żviluppa biex inaqqas l-estremiżmu ta' l-Induiżmu u jiftħu għall-mases kbar tan-nies fqar li kienu jħossuhom maqtugħin barra minnu. Fil-fatt, il-Buddiżmu ċaħad is-sistema Indu tad-diviżjoni tas-soċjetà f'kasti differenti u fih kulħadd jista' jgħix skond it-triq tal-Buddha u jasal għan-Nirvana.

### ċ. L-Islam

L-Islam jaf il-bidu tiegħu lil Muħammed li, madwar is-sena 610 w.K., ippreżenta lilu nnifsu bħala l-aħħar profeta li Alla għażel biex iwassal l-aħħar messaġġ tiegħu lill-bniedem. L-Islam jemmen li minn Abraham sa Ġesù, Alla kien bagħat ħafna profeti; issa bagħat lil Muħammed li hu l-aħħar u l-akbar wieħed.



Ma jistax jonqos li wħud mill-ideat prinċipali ta' l-Islam li nsibu fil-ktieb qaddis tagħhom, li jissejjaħ il-Qur'an, huma meħudin mill-Bibbja, kemm mit-Testment il-Qadim kif ukoll mit-Testment il-Ġdid. Bħall-Bibbja, l-Islam jemmen li kollox ġej minn Alla u li l-bniedem huwa maħluq biex ikompli jgħix fil-ġenna. Iżda l-ġenna, bħala l-iskop ta' l-aħħar li għandu l-bniedem, il-Musulmani jifhmuha bħala kontinwazzjoni ideali ta' din il-ħajja materjali u mhux li ngawdu lil Alla wiċċ imb'wiċċ f'għaqda ta' mħabba.

L-isem "Islam" ifisser "ubbidjenza" u sottomissjoni sħiħa lejn Alla. Importanti ħafna f'din ir-reliġjon huma dawk li jissejħu l-ħames pilastri tal-fidi Musulmana: l-istqarrija tal-fidi, it-talb, l-għoti tal-karità, is-sawm

u l-pellegrinaġġ għal Mekka, il-belt fejn Muħammed beda jxandar l-ewwel darba l-messaġġ tiegħu.

## 4 Rispett lejn kull Reliġjon

Minkejja d-differenzi kbar li naraw bejn Reliġjon u oħra, kollha jippruvaw iwieġbu għall-mistoqsijiet il-kbar li dejjem ħabblu moħħ u qalb il-bniedem; kollha jippruvaw jifhmu x'inhu l-bniedem, x'post għandu fil-ħolqien, xi skop għandha l-ħajja, kif wieħed isib il-veru ferħ u paċi. F'kelma waħda kollha jfittxu li jwieġbu għal dak li hu l-aktar importanti għall-bniedem.

Għalkemm xi tweġibiet importanti li jagħtu dawn ir-Reliġjonijiet ma nistgħux nilqgħuhom bħala veri jew skond il-liġi morali, irridu nħarsu lejhom b'rispett sinċier.

Irridu nqisu dak kollu li hemm veru u tajjeb fihom, bħala raġġ ta' dik il-verità li ddawwal lil kull bniedem li hawn fid-dinja u li laħqet il-milja tagħha fi Kristu Ġesù (ara d-Dikjarazzjoni tal-Konċilju Vatikan II dwar ir-relazzjonijiet mar-Reliġjonijiet mhux Insara, *Nostra Aetate*).



## B HI ĦAĠA RAĠONEVOLI LI WIEĦED JEMMEN F'ALLA?

Ngħaddu issa biex inwieġbu it-tieni mistoqsija ewlenija li rridu nagħmlu f'dan il-Unit: "Hi ħaġa ta' bniedem intelliġenti u raġonevoli, li wieħed jemmen f'Alla u fi ħwejjeġ reliġjużi? Fi kliem ieħor, jekk wieħed jemmen f'Alla ifisser li ma jafx juża moħħu?"

Hawn irridu mmissu l-problema dwar ir-rabta bejn il-fidi u r-raġuni.

### Kwestjonarju

**Fidi u Raġuni**

1. "Jien ma rridx nibqa' bħat-tfal li jibilgħu kollox. Biex naċċetta xi ħaġa, l-ewwel irid ikolli l-provi."

   naqbel [ ]    naqbel u ma naqbilx [ ]    ma naqbilx [ ]

2. "Tgħidlix li qed nagħmel ħmerija għax nemmen li n-numru 13 iġib il-għali. Għax jekk qed nagħmel ħmerija li nemmen dan, qiegħed jagħmel ħmerija wkoll min jemmen li jeżistu l-ġenna u l-infern." Taqbel ma' min jirraġuna hekk?

   naqbel [ ]    naqbel u ma naqbilx [ ]    ma naqbilx [ ]

3. "Jien ma nemmen xejn qabel ma nara b'għajnejja u mmiss b'idejja."

   naqbel [ ]    naqbel u ma naqbilx [ ]    ma naqbilx [ ]

4. Jekk tkun tassew devot ta' xi qaddis, ma teħux pjaċir jekk xi ħadd ifaħħar ħafna lil xi qaddis ieħor.

   naqbel [ ]    naqbel u ma naqbilx [ ]    ma naqbilx [ ]

## 1 Ir-raġuni teħtieġ il-fidi

Jeżistu nies li jistqarru li ma jemmnu f'xejn ħlief dak li jaraw b'għajnejhom u jmissu b'idejhom. Fi kliem aktar tekniku, jeżistu nies li jistqarru li jaċċettaw bħala veru dak biss li jista' jkun ippruvat bil-metodu xjentifiku. Dawn in-nies ma jaċċettaw xejn li ma jistax jitkejjel bl-istrumenti tax-xjenza. Ħafna drabi dawn jippreżentaw lilhom infushom bħala nies moderni u ta' moħħ miftuħ.

Qabel ma naraw għaliex ma nistgħux naqblu ma' min jgħid dan, irridu ngħidu li bis-saħħa tal-metodu xjentifiku u tat-teknoloġija li ġab miegħu, f'bosta oqsma tal-ħajja, sar aktar progress f'dawn l-aħħar mitejn sena milli fl-eluf kbar ta' snin li l-bniedem ilu jeżisti fid-dinja. Ikun biżżejjed li naraw xi progress sar fl-oqsma tal-mediċina, tal-media, tat-trasport, fil-ħidma li ssir id-dar jew fuq il-post tax-xogħol. Dan huwa kollu tajjeb u jaqbel bis-sħiħ mal-ħsieb ta' Alla li jgħin lill-bniedem jegħleb l-effetti tal-ħażen u jibni sema ġdid u art ġdida.

### i. Fidi biex nagħrfu u nużaw oġġetti fil-ħajja ta' kuljum

Iżda rridu noqogħdu attenti li ma naqgħux fl-iżball ta' dawk li jaħsbu li l-verità nagħrfuha biss bil-metodu xjentifiku. Allaħares naċettaw bħala ħaġa raġonevoli dak biss li nistgħu nippruvawh b'dan il-metodu! Fil-fatt fil-biċċa l-kbira ta' dak li nagħmlu fil-ħajja ta' kuljum, ukoll fi ħwejjeġ li ma jkunux reliġjużi, ma noqogħdux infittxu li jkollna ċ-ċertezza li tiġi mix-xjenza; ilkoll inqisuha ħaġa mill-aktar raġonevoli li nemmnu f'nies li nagħrfu li huma ta' min jafdahom.



Bħala eżempju naraw li:

- nifthu l-vit u nixorbu l-ilma għax nemmnu li mhuwiex velenuż jew imniġġes;
- nirkbu karozza jew ajruplan għax nemmnu li s-sewwieq hu bniedem normali u kapaċi jsuq;
- nieħdu l-mediċina li jagħtina t-tabib għax nemmnu li qiegħed jagħtihielna għall-ġid tagħna;
- nitolbu parir mingħand xi saċerdot jew *counsellor* għax nemmnu li jista' jgħinna.

## ii. Fidi biex nagħrfu persuni oħra



Jekk il-fidi u l-fiduċja f'xi ħadd huma meħtieġa biex nużaw oġġetti materjali, huma aktar u aktar meħtieġa biex nagħrfu persuni oħra u nidħlu f'rabta ta' ħbiberija magħhom. L-istrumenti tax-xjenza ma jistgħux jikxfu x'hemm f'moħħ u f'qalb il-bniedem. L-għarfien ta' persuni oħra li jwassal għall-ħbiberija u mħabba ġenwina ma jsirx permezz tax-xjenza, iżda permezz tal-esperjenza li wieħed ikun bena ma' dik il-persuna.

Mhuwiex il-metodu xjentifiku li jwassal tnejn biex jaqsmu ħajjithom flimkien fil-ħajja taż-żwieġ sa ma l-mewt tifridhom, iżda t-twemmin sħiħ fl-imħabba ta' xulxin. Min jiddisprezza ċ-ċertezza tal-fidi jkun qiegħed jiddisprezza l-akbar attività li għandna bħala bnedmin.

## iii. Fidi biex nagħrfu dak li hu 'il fuq min-natura



Jekk il-fidi hija t-triq deċiżiva biex żewġ persuni jagħrfu lil xulxin, hi l-unika triq biex wieħed jagħraf u jidħol f'rabta ma' dak kollu li ma huwiex tad-dinja, jew kif ngħidu, ma' dak kollu li hu sopranaturali.

Ix-xjenza għandha strumenti li kapaċi jsibu u jkejlu biss affarijiet materjali. Fuq ħwejjeġ spiritwali, ix-xjenza ma tista' tgħid xejn: la tista' tagħmel esperimenti biex tipprova li Alla jeżisti, u lanqas tista' tagħmel esperimenti biex tipprova li Alla ma jeżistix.

Żagħżugh mar ghand wiehed Rabbi u qallu: "Naghtik mitt lira jekk taghtini prova fejn jinsab Alla." "U jien naghtik elf lira" qallu r-Rabbi, "jekk taghtini prova fejn ma jinsabx...."

Huwa veru li barra dak li naraw b'għajnejna, ix-xjenza tista' żżidilna ħafna aktar tagħrif dwar, ngħidu aħna, il-kobor bla tarf ta' l-ispazju u l-bilanċ perfett ta' l-enerġija f'kull atomu. Iżda fuq l-eżistenza ta' Alla, dawn ma nistgħux inqisuhom bħala ċertezza matematika, bħala provi xjentifiċi fis-sens strett tal-kelma. Nistgħu nqisuhom bħala sinjali aktar qawwija li permezz tagħhom wieħed jasal biex "jemmen" li hemm Alla; ikollu ċ-ċertezza tal-fidi li Alla jeżisti tabilħaqq u jkollu fiduċja fih.

## 2 Il-fidi teħtieġ ir-raġuni

Jekk jeżistu nies li jaċċettaw bħala verità dak biss li nistgħu nippruvawh bil-metodu xjentifiku, jeżistu oħrajn li jemmnu fi ħwejjeġ bla ma jkollhom bażi raġonevoli; iħallu l-fantasija jew l-emozzjoni tiġri bihom. Min jagħmel hekk, ħafna drabi, jispiċċa biex jaqa' fis-superstizzjoni jew fil-fanatiżmu.

**Is-superstizzjoni**, fil-fatt, nistgħu nsejħulha twemmin bla bażi raġonevoli. It-twemmin ikun bla bażi raġonevoli (a) jew għax ma jkunx hemm raġunijiet sodi biżżejjed biex wieħed jibda jemmen dik il-ħaġa, bħal ngħidu aħna meta wieħed jemmen fl-oroskopju; (b) jew għax il-konklużjonijiet li wieħed jasal għalihom ma joħorġux b'mod raġonevoli mill-prinċipji reliġjużi li wieħed iħaddan, bħal min iġorr fuqu *lucky charms* bil-konvinzjoni li għandhom xi qawwa sopranaturali.

F'ħafna pajjiżi hekk imsejħa żviluppati, hija esperjenza komuni li aktar ma tonqos il-fidi vera u matura, aktar qed tiżdied is-superstizzjoni. Dan juri li l-bniedem iħoss li ma jistax jgħix mingħajr ma jemmen f'xi ħadd jew f'xi ħaġa li jaraha aqwa minnu.

Barra mis-superstizzjoni, jekk fit-twemmin nabbandunaw ir-raġuni, faċli li naqgħu wkoll fil-**fanatiżmu**. Il-fanatiżmu huwa meta wieħed jagħti importanza żejda, u għalhekk mingħajr raġuni, lil xi ħadd jew lil xi ħaġa, bi ħsara għal ħwejjeġ jew persuni oħra li suppost jagħti kashom ukoll.

Ikollna fanatiżmu meta wieħed ma jużax ir-raġuni biex iżomm bilanċ bejn il-veritajiet li jemmen jew fil-ħidmiet li jwettaq. Jesaġera ħaġa waħda bi ħsara għall-oħrajn. Tant ikun frott ta' nuqqas ta' bilanċ fir-raġuni li, fuq wieħed li jkun fanatiku għal tim tal-futbol partikulari, jew għall-festa tar-raħal, jew għall-grupp tiegħu, ngħidu li miegħu ma tistax tirraġuna fuq dik il-ħaġa.

## IR-RELIĠJON X'TISWA

Huwa veru li dak li naċċettaw bil-fidi ma nistgħux nippruvawh b'ċertezza matematika. Iżda huwa veru wkoll li "li jkollok fidi vera" ma jfissirx "li tibla' kollox".

Biex tkun fidi vera, fis-sens li tkun fidi ta' bniedem matur, il-fidi ma tistax tabbanduna r-raġuni. Ir-raġuni trid tkun preżenti kemm qabel wieħed jibda jemmen, kif ukoll waqt li wieħed ikun qed jemmen.



- Qabel ma nemmnu lil xi ħadd, irridu nużaw ir-raġuni biex naraw jekk dak ix-xiħadd hux ta' min jemmnu jew le. Qabel ma naċċettaw xi ġrajja bħala miraklu li ġej minn Alla, irridu nużaw ir-raġuni biex niddeċiedu li mhux biss f'dak li ġara ma hemmx ħjiel ta' qerq, iżda wkoll li dak li ġara ma nistgħux nispjegawh b'kawżi naturali. Bħal ma kiteb Walter Kasper, teologu kbir ta' żmienna:

> "Bħala att uman, il-fidi ma tistax tkun deċiżjoni ta' bla ħsieb. Jeħtieġ li jkun possibbli li wieħed jagħraf l-att tal-fidi bħala att umanament bis-sens, onest fil-ħsieb u responsabbli. Jekk ma jkunx hekk, ma jkunx att li jixraq la lil Alla u anqas lill-bniedem."

- Ukoll wara li nibdew nemmnu, irridu nibqgħu nużaw ir-raġuni biex naraw kif il-veritajiet tal-fidi nqegħduhom fil-prattika fiċ-ċirkustanzi differenti tal-ħajja. Jekk bit-twemmin nagħrfu li Alla waħdu hu s-Sid ta' kollox u ta' kulħadd, ir-raġuni tgħidilna li ma nistgħux nagħtu xi qawwa sopranaturali lil xi stilla, lil xi baħrija, lin-numru 13, lil xi żejt li jixtered, jew lil xi ħadd li jgħid li jaqra l-futur fuq il-karti, eċċ. Jekk bit-twemmin nagħrfu li t-talb hu wieħed mill-ħtiġiet importanti ta' ħajjitna, trid tkun ir-raġuni biex tgħinna nintegraw din il-ħtieġa mad-dmirijiet l-oħra li rridu nagħmlu matul il-jum; trid tkun ir-raġuni li tgħidilna kemm ħin irridu nagħtu għat-talb, għall-istudju, għal-logħob, għat-TV, għall-irqad .....

**Il-fidi u r-raġuni għandhom bżonn xulxin. Iridu jimxu id f'id.**




- Kif jixraq lil min qed jiżviluppa fil-mod kif jaħseb, irridu nistudjaw il-punti l-aktar essenzjali tal-messaġġ nisrani b'mod aktar maħsub u fil-fond. Irridu nqisuhom sewwa, biex id-deċiżjonijiet li nieħdu dwarhom neħduhom b'mod aktar responsabbli.

- Huwa veru li l-fidi f'Alla u f'Ġesù Kristu Ibnu, hi **rigal** ta' Alla. Huwa veru li ma nistgħux naqsmu l-bogħod infinit bejnna u bejn Alla biex nidħlu f'rabta personali miegħu, jekk huwa nnifsu ma jersaqx lejna u jżommna bid-dawl u l-qawwa tiegħu. Iżda huwa veru wkoll li din l-għajnuna ta' Alla b'ebda mod ma tnaqqas il-libertà tagħna. Ir-responsabbiltà tad-deċiżjoni li rridu nieħdu aħna fil-fond tal-kuxjenza tagħna tibqa' bla mittiefsa.

- Il-mudelli ta' nies li ħadu din id-deċiżjoni bir-responsabbiltà u li għexuha fil-ħajja privata u pubblika tagħhom jistgħu jkunu ta' għajnuna u ta' kuraġġ kbir. Niltaqgħu ma' xi wħud li, qabel ma sabu s-sens ta' ħajjithom f'Ġesù, fittxewh bnadi oħra.

## Proġett

**Nies li sabu sens f'ħajjithom**

i. Il-klassi tinqasam f'erba' gruppi jew ħamsa; kull grupp jagħmel proġett dwar persunaġġ li l-ewwel ikun fittex is-sens ta' ħajtu xi mkien ieħor u mbagħad wara sabu f'Ġesù.

ii. Dan il-proġett jista' jieħu għamla ta' *play, slide-montage, exhibition* żgħira b'*charts*, ritratti, *posters, crafts*, eċċ.

iii. Għal dan il-proġett, kull student jagħmel tiftix minn kotba, rivisti, jew intervisti ma' nies li jistgħu jagħtu tagħrif dwar il-persunaġġ li l-grupp ikun għażel.

iv. Nies importanti li fuqhom nistgħu nagħmlu l-proġett huma: Wistin ta' Ippona (354–431), Injazju ta' Loyola (1491–1556), Tereża ta' Avila (1515–1582).

Fost l-esperjenzi sbieħ ta' nies li, wara snin ta' ħajja mħarbta, sabu s-sens ta' ħajjithom fil-ħbiberija ma' Ġesù nsibu dik ta' Charles de Foucauld:

**Charles de Foucauld (1858–1916)**



Fit-tfulija kien reliġjuż ħafna, iżda matul l-istudji tiegħu f'Nancy, fi Franza, tilef il-fidi u għal sittax-il sena baqa' ma jemmen f'xejn. Waħda mir-raġunijiet kienet li ma setax jaċċetta ħwejjeġ li ma setax jippruvahom bir-raġuni. Ftit wara li telaq il-fidi, intelaq għall-ħajja bla rażan. Tant kienet ta' għajb u skandaluża l-imġiba tiegħu, li tkeċċa saħansitra mill-armata fejn kien daħal suldat ftit żmien qabel. Iżda għalkemm kien jagħmel il-ħażin ma kienx iħossu għal qalbu. Fih kien iħoss bħal vojt kbir li ma kienx iħallih kwiet.

Ikkonverta fi tmiem Ottubru 1886. "Malli sirt nemmen f'Alla, rajt li ma stajtx nagħmel ħaġa oħra ħlief li ngħix għalih." L-ewwel pass tiegħu kien li jsib xi saċerdot li seta' jwieġeb għall-mistoqsijiet tiegħu. Wara li għamel dan, stqarr quddiem Alla l-iva sħiħa u bla kundizzjoni tiegħu.

Wara li għadda xi snin jgħix f'Ordni tat-Trappisti, qatta' snin oħra jagħmilha ta' qaddej f'Nazaret fejn ried jgħaddi ħajja toqrob kemm jista' jkun lill-ħajja moħbija ta' Ġesù. Wara dan, iddeċieda li jingħata fi mħabba universali għall-fqar tas-Saħara Alġerin. F'servizz lejn il-fqar l-iżjed magħkusa u mitluqa, huwa waqqaf familja reliġjuża ġdida bl-isem: "l-Aħwa Ċkejkna ta' Ġesù".

F'waħda mill-ittri tiegħu, nilmħu ħjiel ta' l-esperjenza tal-qalb li sab fil-fidi:

"Ħajti għaddejja f'kalma li bħalha qatt ma ġarrabt. Kemm tieħu gost tħossok f'idejn Alla, merfugħ mill-Ħallieq, l-Ogħla tjubija u mħabba. Kemm tieħu gost tħossok merfugħ minn idu tul dil-ħajja qasira lejn l-eternità ta' dawl u mħabba li għaliha ħalaqna."

## *nibqgħu niftakru*

1. Il-ħtieġa li nagħmlu reviżjoni kritika tat-twemmin u l-prattika reliġjuża hija sinjal li mxejna 'l quddiem sew fl-iżvilupp tal-mod kif naħsbu u fis-sens ta' responsabbiltà. Alla jrid li r-rabta tagħna miegħu tkun rabta ta' nies dejjem aktar maturi u responsabbli.

2. Min jieħu r-Reliġjon bis-serjetà jqisha bħala l-aktar ħaġa importanti ta' ħajtu. Dan għaliex iqis ir-Reliġjon bħala dik li tagħtina tweġiba bis-sens kemm dwar il-ħolqien u kemm dwar il-ħajja tagħna nfusna b'mod partikulari: tweġiba bis-sens għal ħajja bis-sens.

   a) Kull bniedem, għax hu bniedem, għandu mnaqqxa fih il-ħtieġa li jistaqsi biex isib ir-raġuni ta' dak li jara u li jiġrilu.

   b) L-aktar mistoqsijiet importanti huma dawk li jridu jsibu x'inhi r-raġuni għaliex il-bniedem qiegħed jgħix u kif jista' jgħix ħajja bis-sens, ħajja ta' ġid, ta' tjieba, ta' ferħ, ta' mħabba, u ta' paċi li ma jispiċċaw qatt.

   ċ) Fil-qalba tagħhom dawn il-mistoqsijiet huma mistoqsijiet reliġjużi. Fir-Reliġjon biss wieħed jista' jsib tweġiba xierqa għalihom.

3. Minkejja d-differenzi kbar li wieħed jara bejn Reliġjon u oħra, ir-Reliġjonijiet kollha jfittxu li jgħinu l-bniedem jagħti tweġiba għall-mistoqsijiet il-kbar ta' ħajtu.

4. Bis-saħħa tal-metodu xjentifiku, il-bniedem għamel progress mill-akbar f'ħafna oqsma tal-ħajja; iżda dan b'ebda mod ma jfisser li x-xjenza tista' ssolvi l-problemi kollha tal-bniedem. Il-bniedem huwa ħafna akbar minn dak li x-xjenza jew ir-raġuni waħedhom jistgħu jkejlu.

5. Mhix ħaġa raġonevoli li biex wieħed jiddeċiedi xi ħaġa jrid bilfors li l-ewwel jaraha b'għajnejh u jmissha b'idejh. Fil-ħajja ta' kuljum, ħafna mid-deċiżjonijiet importanti neħduhom għax ikollna twemmin u fiduċja f'xi ħadd jew f'xi ħaġa. Dan jgħodd l-aktar meta niġu biex nidħlu f'rabta ta' ħbiberija jew ta' mħabba ma' persuni oħra.

6. Dwar Alla u ħwejjeġ spiritwali, ix-xjenza ma tistax iġġib la provi favur u anqas provi kontra; tista' tagħti biss sinjali li jwasslu għal deċiżjoni li mbagħad neħduha bil-fidi.

7. Jekk min-naħa l-waħda r-raġuni waħedha mhix biżżejjed, min-naħa l-oħra l-fidi nisranija jeħtieġ li tkun imsieħba mir-raġuni, jekk ma tridx li taqa' fis-superstizzjoni jew fil-fanatiżmu. Fil-fatt, is-superstizzjoni hija twemmin bla bażi raġonevoli, waqt li l-fanatiżmu huwa importanza esaġerata – importanza mhux ġustifikata bir-raġuni – mogħtija lil xi ħadd jew lil xi ħaġa.

8. Għall-bniedem matur, il-fidi tfisser li jkollu konvinzjoni li tkun ġejja minn Alla u li jasal għaliha minn diversi sinjali meħuda f'daqqa, wara li jkun eżaminahom u aċċettahom b'mod raġonevoli.

9. Waqt li hija rigal kbir ta' Alla, il-fidi nisranija titlob ukoll tweġiba responsabbli min-naħa tagħna. Għalhekk irridu nħossu r-responsabbiltà li nistudjaw il-veritajiet u l-prinċipji tal-messaġġ nisrani bl-attenzjoni u s-serjetà li jixirqulhom.

## Objettiv Ġenerali

**Biex neżaminaw kemm dar tkun mibnija fis-sod, l-ewwel infittxu li nagħtu ħarsa lejn il-pedamenti li fuqhom tkun mibnija.**

**Biex nagħmlu reviżjoni aktar matura tat-twemmin u l-prattika nisranija, l-ewwel irridu nagħtu ħarsa lejn il-Kotba Mqaddsa li huma meqjusin bħala l-pedament ewlieni tal-fidi nisranija.**

**Għalhekk irridu nagħtu ħarsa aktar fit-tul u fil-fond dwar x'inhi l-Bibbja, x'siwi għandha, u kif fid-dawl tagħha nistgħu nifhmu ħajjitna.**

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Iġġib tliet fatti li juru kemm il-Bibbja hi tassew ktieb mill-aktar importanti.
- Tispjega f'liema sens Alla huwa l-awtur ewlieni tal-Bibbja u x'konsegwenzi joħorġu minn din il-verità.
- Tippreżenta fil-qosor il-ġrajjiet u l-persunaġġi ewlenin tat-Testment il-Qadim.
- Tispjega f'liema sens il-bnedmin li kitbu d-diversi kotba tal-Bibbja huma wkoll veri awturi.
- Tagħmel lista tar-regoli li rridu nħarsu biex nifhmu sewwa l-messaġġ tal-Bibbja u ninterpretawh għal ħajjitna.
- Turi x'nifhmu bil-Kanoni tal-Kotba Mqaddsa u x'inhu s-siwi tiegħu.
- Tiddeskrivi fil-qosor b'liema spirtu l-insara għandhom jersqu lejn il-Bibbja.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni*

❑ L-importanza tal-Bibbja fid-dinja u f'Malta. ❑ Il-Bibbja bħala l-Kelma ta' Alla u x'konsegwenzi joħorġu minn dan. ❑ Il-Bibbja bħala miktuba fi kliem il-bnedmin u x'konsegwenzi joħorġu minn dan. ❑ Ir-regoli biex il-Bibbja nistgħu nifhmuha sewwa. ❑ L-ispirtu li bih l-insara jersqu lejn il-Bibbja.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni



## diskussjoni fi gruppi

**Ara x'taf fuq il-Bibbja**

Wieġeb għal dawn il-mistoqsijiet; fejn tħoss il-ħtieġa fittex fil-Bibbja.

i. Kemm-il ktieb fiha l-Bibbja?

ii. F' liema żewġ taqsimiet kbar tinqasam il-Bibbja?

iii. X'jisimhom l-ewwel ħames kotba tal-Bibbja?

iv. X'jismu l-aħħar ktieb tal-Bibbja?

v. Il-kotba tal-Bibbja b'liema lingwi nkitbu l-ewwel?

vi. Kemm taħseb li huma l-ilsna jew id-djaletti differenti li fihom inqalbet il-Bibbja jew xi taqsima minnha?

vii. Min kien l-ewwel Malti li qaleb il-kotba kollha tal-Bibbja fl-ilsien Malti mill-ilsna oriġinali?

viii. Taħseb li l-Bibbja hija importanti fostna l-Maltin? Fejn u kif tintuża l-aktar?

ix. X'Taħseb li huma r-raġunijiet għaliex il-Bibbja hija l-akbar *best-seller*?

## 1 Il-Bibbja fid-dinja

Il-Bibbja hija bla dubju l-aqwa *best-seller* ta' kull żmien.

Biex inkunu eżatti, meta ngħidu Bibbja qegħdin ngħidu ġabra ta' 73 ktieb li normalment jinqasmu f'46 ktieb tat-Testment il-Qadim u 27 ktieb tat-Testment il-Ġdid.

Oriġinarjament, il-kotba tal-Bibbja nkitbu bil-Lhudi (kważi t-Testment il-Qadim kollu) jew bil-Grieg (kważi t-Testment il-Ġdid kollu). It-traduzzjonijiet tal-Bibbja, iżda, ma damux ma bdew isiru, l-aktar biex jintużaw fiċ-ċelebrazzjonijiet tal-Knejjes u tas-Sinagogi. Dawn it-traduzzjonijiet komplew jiżdiedu aktar ma bdew jinkixfu pajjiżi u ġnus ġodda fl-Asja, fl-Amerika u fl-Afrika.

Skond tagħrif miġbur mill-*United Bible Societies*, il-Bibbja tinsab tradotta fuq l-2030 lingwa jew djalett differenti. Mhux biss jeżistu miljuni ta' kopji tal-Bibbja b'ilsna differenti, iżda jeżistu wkoll miljuni oħra ta' kotba li huma studji jew riflessjonijiet fuq il-Bibbja.

## 2 Il-Bibbja f'Malta

Ma setax jonqos li f'Malta wkoll il-Bibbja tkun l-aktar ktieb li jinbiegħ, jinqara jew jisimgħuh jinqara. Siltiet mill-Bibbja kienu jinqraw u kienu jitfissru lill-Maltin kollha sa minn żmien l-aktar imbiegħed, l-aktar waqt il-quddies jew fit-tagħlim tad-duttrina. Irridu niftakru li fl-imgħoddi dawk li kienu jafu jaqraw kienu l-waħdiet.

Kien fl-1822 li deher għall-ewwel darba ktieb mill-Bibbja bil-Malti. Dan il-ktieb kien l-Evanġelju ta' San Ġwann u tħejja minn Ġużeppi Marija Canolo. Ftit tas-snin wara, fl-1829, Mikiel Anton Vassalli qaleb għall-Malti l-erba' Evanġelji u l-Atti ta' l-Appostli; dawn ġew ippubblikati wara mewtu miċ-*Church Missionary Society*.



Matul is-snin baqgħu jinqalbu għall-Malti diversi kotba oħra, sakemm fl-1929 Monsinjur Professur **Pietru Pawl Saydon** daħal għall-biċċa xogħol kbira li jittraduċi waħdu l-Bibbja kollha. Beda jittraduċi u jippubblika ktieb wara l-ieħor sakemm temm u ppubblika l-aħħar ktieb fl-1959. Minbarra l-valur letterarju għoli fl-ilsien Malti, din it-traduzzjoni hija l-

ewwel waħda li saret mhux mill-Vulgata Latina jew minn xi traduzzjoni oħra bit-Taljan jew bl-Ingliż, kif saru t-traduzzjonijiet ta' qabel, iżda mill-ilsna oriġinali, jiġifieri mil-Lhudi u mill-Grieg.

Wara li fl-1964, il-Malti daħal fil-Liturġija wkoll u ssokta jikber l-interess fil-qari u fl-istudju tal-Bibbja, l-Għaqda Biblika Maltija ddeċidiet li tagħmel traduzzjoni ġdida f'Malti ħaj u mexxej, biex tista' tintuża mhux biss fil-privat, iżda wkoll fil-pubbliku. Twaqqaf kumitat ta' studjużi Maltin taħt il-presidenza ta' Mons **Carmelo Sant**, li qaleb għall-Malti l-kotba kollha tal-Bibbja u ppubblikahom f'volum wieħed fl-1984. It-tieni edizzjoni ta' din it-traduzzjoni ħarġet fl-1996. Minbarra bosta kopji tal-Bibbja ta' Saydon, li kienet ippubblikata mill-ġdid aktar minn darba mis-soċjetà tal-Museum, il-kopji tal-Bibbja maqluba mill-Għaqda Biblika nbiegħu bl-eluf fost il-familji Maltin. Mal-kopji ta' din il-Bibbja ma rridux ninsew l-eluf u eluf ta' kotba żgħar, bl-isem ta' *Kliem il-Ħajja*, li ilhom is-snin iwasslu lill-insara Maltin silta mill-Bibbja għal kuljum b'tifsira sempliċi u prattika.



L-importanza tal-Bibbja fostna l-Maltin tidher mhux biss mill-eluf ta' kopji li hawn imxerrdin fostna, iżda wkoll mis-sehem kbir li tingħata f'laqgħat ta' talb jew ta' studju. Nistgħu ngħidu li jiltaqgħu mal-Bibbja mhux biss dawk l-eluf li jieħdu sehem fi *prayer-groups* u Movimenti reliġjużi li jibnu l-laqgħat tagħhom madwar il-Bibbja, iżda wkoll dawk kollha li jieħdu sehem f'kull Għaqda reliġjuża u f'kull lezzjoni tar-reliġjon. Ma rridux ninsew li fil-laqgħa l-aktar għażiża u l-aktar importanti tagħna l-insara, jiġifieri fiċ-ċelebrazzjoni tal-quddiesa, jingħata sehem mill-aktar importanti lill-qari u r-riflessjoni fuq il-Bibbja: nhar ta' xogħol niltaqgħu ma' żewġ siltiet waqt li nhar ta' Ħadd niltaqgħu ma' tlieta.




Minn dak li rajna dwar il-Bibbja fid-dinja u fostna l-Maltin, jidher ċar li ma jeżistix ktieb ieħor li huwa meqjus importanti daqs il-Bibbja. Bniedem serju, għalhekk, ma jistax ma jfittixx x'inhi r-raġuni ta' dan.



## diskussjoni fi gruppi

**X'naħsbu dwar l-importanza tal-Bibbja**

i. Aħna l-insara x'naraw fil-Bibbja li ma narawhx f'kotba oħra?

ii. Fil-quddiesa wara l-qari ta' xi silta mill-Bibbja, jingħad: "Il-Kelma tal-Mulej." Taħseb li nistgħu nagħmlu differenza bejn il-Kelma ta' Alla u l-Bibbja?

Ir-raġuni ewlenija għaliex l-insara jżommu l-Bibbja bħala l-ktieb l-aktar importanti hija għaliex jemmnu li hija l-Kelma ta' Alla. Jemmnu li hija l-Kelma ta' Alla għal żewġ raġunijiet:

i) għax hija ktieb **fuq** il-Kelma ta' Alla; hija ktieb li fih insibu l-messaġġ ta' mħabba li jrid iwasslilna Alla;

ii) għax f'ċertu sens, il-Bibbja **kitibha** Alla nnifsu; l-Awtur ewlieni tagħha huwa Alla; kull kelma tagħha hi mnebbħa minnu.

## 1 IL-Bibbja bħala ktieb fuq il-Kelma ta' Alla

Il-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla għax fiha nsibu l-messaġġ li Alla ried iwassal lilna l-bnedmin. Huwa messaġġ ta' salvazzjoni; salvazzjoni minn ħajja bla skop u bla sens, minn ħajja ta' ġlied u firda, minn ħajja ta' ħtija, ta' niket, ta' mewt u ta' telfien, minn ħajja bla ebda tama ta' salvazzjoni.

Dan il-messaġġ twassal pass pass fuq medda ta' madwar elfejn sena ta' storja sakemm laħaq il-milja tiegħu fil-Persuna u fil-ħidma ta' Ġesù. Nagħtu ħarsa ħafifa lejn il-messaġġ li Alla ried iwasslilna fi ġrajjiet u kliem fit-Testment il-Qadim.

*(Dak li ried iwasslilna fit-Testment il-Ġdid, narawh fil-Unit li jmiss. Id-dati li ġejjin m'humiex eżatti, iżda bejn wieħed u ieħor).*

## Il-Ġrajjiet Ewlenin

| | |
|---|---|
| **1800 Abraham:** | Alla jsejjaħ lil Abraham biex jitlaq minn art twelidu u dar missieru lejn art li kellu jurih. Abraham iqiegħed il-fiduċja sħiħa tiegħu f'Alla u jingħata l-wegħda li jkun missier ta' nisel kbir. B'nislu jitbierku l-ġnus kollha ta' l-art. Hekk bdiet l-Istorja tas-Salvazzjoni.<br><br>Abraham kellu lil Iżakk u Iżakk kellu lil Ġakobb. Ġakobb, li kien jissejjaħ ukoll bl-isem ta' Israel, kellu tnax-il tifel li minnhom ħarġu t-tnax-il tribù tal-poplu. (*Ġen 12-36*) |
| **1600 Ġużeppi:** | Permezz taż-żagħżugħ Ġużeppi, wieħed minn ulied Ġakobb, il-familja mnissla minn Abraham temigra fl-Eġittu. Il-poplu jibda jikber. (*Ġen 36-50*) |
| **1300 Mosè:** | Tibda persekuzzjoni qalila mill-Eġizzjani kontra l-Lhud li kienu jgħixu fl-Eġittu bħala minoranza etnika. Mosè jintgħażel biex isalva l-poplu mill-jasar u jmexxih lejn l-art imwiegħda. Fuq is-Sinaj, Alla jidħol f'patt mal-poplu u jagħtih il-liġi bħala gwida. (*Eż* 1-24) |
| **1200 Ġożwè:** | Wara erbgħin sena ġiri fid-deżert, il-poplu jidħol fl-art ta' Kangħan u jirbaħha mingħand il-Filistej u l-Kangħanin. (Ktieb ta' *Ġożwè*) |
| **1000 David:** | Wara mitejn sena taħt mexxejja magħżulin minn Alla, imsejħa "l-Imħallfin", il-poplu ried sultan, u Alla tah lil Sawl. Sawl ma kienx fidil lejn Alla u għalhekk Alla għażel lil David, bniedem umli, iżda fl-istess waqt ta' kapaċitajiet kbar. David rebaħ lil Ġerusalemm u ġab l-għaqda politika fost il-poplu kollu. Kien sultan "skond il-qalb" ta' Alla, tant li |





Alla wiegħdu: "Il-familja tiegħek u s-saltna tiegħek jibqgħu sħaħ għal dejjem quddiemi." Il-Messija, meta kellu jiġi, kellu jkun min-nisel ta' David u kellu jkun jixbah lil David. (*1 u 2 Samwel*)

Wara David laħaq ibnu Salamun li bena t-Tempju bħala l-post uffiċjali tal-qima lejn Alla u simbolu ta' l-għaqda tal-poplu. (*1 Slaten*)



Iżda l-għaqda ma damitx għax, mal-mewt ta' Salamun, il-poplu nqasam f'żewġ saltniet, dik ta' fuq bis-Samarija bħala belt kapitali u dik ta' isfel b'Ġerusalemm bħala l-kapitali. Iżda l-agħar kien li kemm is-slaten u kemm il-poplu bdew jaduraw l-allat foloz u jwettqu l-inġustizzji u l-ħażen kontra Alla u kontra l-fqar. Kienu biss **il-profeti** li, f'isem Alla, kienu jsejħu lis-slaten u lill-poplu għall-indiema u għall-fedeltà lejn il-Patt ma' Alla. (*Il-profeta Għamos*)

**586**
**L-Eżilju:**

Meta s-saltna ta' fuq kienet ġa waqgħet taħt il-ħakma ta' l-Assiri (721), Nabukadnessar, sultan ta' Babilonja, issa qered lil Ġerusalemm u ġarr lil kulħadd ilsir f'Babilonja. L-eżilju kien żmien ta' niket kbir, iżda fl-istess waqt żmien li fih il-poplu għaraf il-ħażen tiegħu u beda jiftaħ qalbu għal rabta sinċiera ma' Alla. Il-Lhud issa tgħallmu li Alla mhux marbut ma' pajjiż jew poplu wieħed, għax kulħadd jinsab fil-pjan ta' l-imħabba tiegħu. Tgħallmu jaraw il-preżenza ta' Alla fit-tbatija wkoll, tbatija li ssaffi l-moħħ u l-qalb u twassal għal tama qawwija f'Alla waħdu. Kien f'dan iż-żmien ta' riflessjoni li ssawwar l-ewwel kapitlu tal-Ġenesi li jippreżenta l-ħolqien ta' l-univers u l-pjan ta' Alla għall-bnedmin kollha.



Kienu wkoll il-profeti, bħal Eżekjel u d-dixxipli ta' Isaija, li għenu l-poplu jissaffa mill-ħażen, idur lejn Alla, u jżomm ħajja t-tama fit-twettiq tal-wegħdiet ta' Alla.

**538**
**It-2 Eżodu:**

Il-Lhud iqisu l-ħelsien mill-jasar tal-Babilonja bl-ordni ta' Ċiru, sultan tal-Persjani, bħala t-tieni Eżodu tagħhom. Lura f'art twelidu, il-poplu fittex li jibni mill-ġdid it-Tempju u s-swar ta' Ġerusalemm. B'festa mill-akbar, il-poplu reġa' laqa' mill-ġdid il-Kotba tal-Liġi waqt li wiegħed lil Alla li jibqa' fidil lejh. Kien f'dan iż-żmien li l-Kotba Mqaddsa, fil-biċċa l-kbira tagħhom, ingħataw il-forma definittiva li għandhom illum.

Il-perijodu sal-miġja ta' Ġesù xejn ma kien faċli. Il-poplu kien l-ewwel taħt il-kontroll tal-Persjani (538–333), imbagħad taħt il-Griegi (333-63) u fl-aħħar taħt ir-Rumani.

Dan iż-żmien ta' ħakma u xi drabi ta' persekuzzjoni ġab żelu ġdid fost il-poplu, żelu għar-reliġjon, għall-qima ta' Alla fit-Tempju u għat-twettiq sħiħ tal-Liġi. Fuq kollox, aktar ma bdew jirriflettu fuq is-sehem li Alla kellu fl-istorja kollha tagħhom, aktar bdew jifhmu li l-istorja għandha direzzjoni u pjan preċiż; pjan li kellu jilħaq il-qofol tiegħu fid-dehra ta' Bin il-Bniedem, li fih isseħħ għal kollox il-għaqda tal-bnedmin ma' Alla.



## 2 Il-Bibbja bħala ktieb imnebbaħ minn Alla nnifsu

Aħna nemmnu li l-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla mhux biss għax fiha nsibu l-messaġġ ta' Alla imma, aktar minn hekk, għax dan il-messaġġ "inkiteb" minn Alla nnifsu. Fi kliem ieħor, dak li nebbaħ u mexxa lil dawk li kitbu l-Bibbja huwa Alla, hekk li nistgħu ngħidu li, fil-fatt, l-awtur ewlieni tal-Bibbja ma hu ħadd għajr Alla nnifsu.



Din il-konvinzjoni tagħna hija mibnija wkoll fuq dak li kienu jgħallmu l-Appostli nfushom. Fit-tieni ittra tiegħu, San Pietru jikteb: "Qatt ma kien li xi profezija ta' l-Iskrittura ġiet mir-rieda tal-bnedmin; imma meta l-bnedmin tkellmu fl-isem ta' Alla, dan għamluh għax kienu mqanqlin mill-Ispirtu s-Santu" (*2 Pt. 1, 20-*

*21*). Fit-tieni ittra lil Timotju, San Pawl jistqarr li: "l-Iskrittura kollha hija mnebbħa minn Alla" (*2 Tim. 3, 16*).

Il-frażijiet "imqanqlin mill-Ispirtu s-Santu" u "mnebbħa minn Alla" juru biċ-ċar li kien Alla nnifsu li ħa l-inizjattiva, għażel xi bnedmin, u xeħet dawl f'moħħhom u qawwa fir-rieda biex jiktbu "dawk il-ħwejjeġ kollha u dawk biss li huwa ried li jinkitbu" (D V, 11).

Din il-ħidma ta' l-Ispirtu s-Santu fil-kitba tal-Kotba Mqaddsa nsejħulha **l-Ispirazzjoni.**

## i. Il-Bibbja bħala "Ktieb" wieħed



Ladarba l-kotba tal-Bibbja huma kollha ispirati minn Alla u kollha jikxfulna, pass pass, l-istess pjan waħdieni tal-Missier, nistgħu nqisuhom bħala ktieb wieħed. Dan ifisser li għandna naraw għaqda sħiħa mhux biss bejn il-kotba kollha tat-Testment il-Qadim, iżda wkoll għaqda sħiħa bejn it-Testment il-Qadim u t-Testment il-Ġdid.

"Alla, li nebbaħ, u għalhekk hu l-awtur taż-żewġ Testmenti, iddispona li t-Testment il-Ġdid ikun moħbi fil-Qadim, waqt li l-Qadim joħroġ bid-dieher fil-Ġdid " (DV, 16).

## ii. Il-Bibbja bħal ktieb bla żbalji

Ladarba l-Bibbja hija mnebbħa minn Alla nnifsu, nistgħu ngħidu wkoll li "l-kotba ta' l-Iskrittura Mqaddsa jgħallmu b'ċertezza, b'fedeltà u mingħajr żbalji l-verità li, għas-salvazzjoni tagħna, Alla ried li tinġabar fil-Kotba Mqaddsa" (DV, 11).

Imma f'liema sens il-Bibbja ma fihiex żbalji?

Biex inwieġbu għal din il-mistoqsija, irridu nifhmu li Alla ried iwasslilna messaġġ mhux biex jgħallimna x-xjenza jew xi suġġett ieħor, iżda "għas-salvazzjoni tagħna". Kif ifakkar San Pawl fit-tieni ittra li kiteb lil Timotju:

Sa minn żgħoritek sirt midħla tal-Kotba Mqaddsa, li jistgħu jagħtuk il-għerf li **jwassal għas-salvazzjoni permezz tal-fidi fi Kristu Ġesù.** L-Iskrittura kollha hija mnebbħa minn Alla, u tiswa biex wieħed jgħallem, iċanfar, iwiddeb u jrawwem fis-sewwa, biex hekk il-bniedem ta' Alla jkun perfett, imħejji għal kull ħidma tajba.

*(2 Tim. 3, 15-17)*

Għalhekk ngħidu li dak li Alla jrid iwassal fil-Bibbja huwa l-messaġġ reliġjuż, mhux tagħrif dwar l-astronomija, il-ġeografija, il-bijoloġija u ħwejjeġ oħra li niskopruhom bix-xjenza. Kif kiteb Galileo Galilei (1564–1642) f'ittra lil Kristina minn Lorena u bi qbil mal-ħsieb tal-Kardinal Baronio: "Il-verità ta' l-Iskrittura tgħidilna kif wieħed jimxi lejn is-sema u mhux kif il-pjaneti jimxu fis-sema."

Meta ngħidu li l-Bibbja ma fihiex żbalji qegħdin nirreferu biss għall-messaġġ reliġjuż. Fuq ħwejjeġ oħra li ma jolqtux il-messaġġ reliġjuż, il-kittieba kellhom l-istess ideat tan-nies ta' żmienhom, u fuq dawn l-ideat ma kellhom ebda garanzija ta' verità min-naħa ta' Alla.

Għalhekk ma għandu jkun hemm ebda diffikultà jekk ix-xjenzi moderni jiskopru fil-Bibbja żbalji dwar fatti jew twemmin li mhux meħtieġ għar-rabta tagħna ma' Alla. Il-messaġġ reliġjuż li riedu jwasslulna l-kittieba kellhom bilfors ilibbsuh fl-ideat ta' żmienhom. Imiss lilna, bil-għajnuna wkoll tax-xjenzi moderni, li nifirdu l-messaġġ reliġjuż mil-libsa li fiha ġie ppreżentat.

## 3 Il-Bibbja bħala ktieb miktub fi kliem il-bnedmin

La darba l-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla u Alla hu meqjus bħala l-awtur tagħha, nistgħu ngħidu li l-bnedmin li kitbuha huma wkoll awturi? Jekk iva, f'liema sens?

### i. Il-kittieba bħala veri awturi

Huwa veru li l-Kotba Mqaddsa għandhom siwi mill-akbar għax għandhom lil Alla nnifsu bħala l-awtur ewlieni tagħhom. Iżda dan b'ebda mod ma jfisser li l-bnedmin li kienu mnebbħin li jiktbuhom ma

humiex ukoll veri awturi. Ma kenux ikunu veri awturi kieku Alla qagħad jiddettalhom kelma b'kelma dak li kellhom jiktbu, bħalma sid ta' fabbrika jiddetta xi ittra lis-segretarju tiegħu. Kieku ġara hekk, dawk li kitbu l-Kotba Mqaddsa kienu jkunu qishom *tape-recorder*, mhux awturi.

Lil dawk li nebbaħ biex jiktbu, Alla "ħalliehom jużaw il-fakultajiet u l-kapaċitajiet tagħhom" hekk li huma wkoll "kitbu ta' veri awturi" (DV, 11). Ngħidu aħna, jekk kittieb bħal San Mattew, minflok "is-saltna ta' Alla" kien imdorri jgħid "is-saltna tas-smewwiet", meta kiteb l-Evanġelju baqa' jgħid "is-saltna tas-smewwiet". Għalkemm kien Alla li nebbaħhom x'messaġġ kellhom iwasslu, kull kittieb baqa' jikteb skond l-istil u l-ħila tiegħu.

Ħafna drabi, il-kittieba li kitbu l-kotba kif nafuhom illum, ma kitbux kollox huma bħal ma jagħmel awtur ta' żmienna. Quddiemhom kellhom diġà diversi kitbiet jew tradizzjonijiet li kienu ssawru fuq medda ta' mijiet ta' snin. Kien bid-dawl u l-qawwa ta' l-Ispirtu ta' Alla (ispirazzjoni), u bil-kapaċitajiet tagħhom, li dawn il-kittieba ġabru dawn il-fatti u dan it-tagħlim fi proġett ġdid. Hekk, fil-kotba kif inhuma msawrin issa, Alla jrid iwassal messaġġ li jiswa għall-bnedmin kollha ta' kull żmien. Skond il-mentalità tagħna dawn l-aħħar kittieba jistgħu jixbhu aktar lil edituri milli lil awturi fis-sens dejjaq tal-kelma.

Minn dan il-proċess ta' kif issawret il-Bibbja, jidher ċar li l-Bibbja mhix frott ta' kittieba individwali li ħasbu u kitbu kollox huma, iżda hi frott ta' fidi u ta' ħajja ta' poplu sħiħ fir-rabta tiegħu ma' Alla tul kważi elfejn sena.

### ii. Irridu nifhmu x'kellhom f'moħħhom

Minn dan jidher ċar li jekk irridu nfittxu x'inhu l-messaġġ li Alla jrid iwasslilna, irridu nfittxu x'kellhom f'rashom il-kittieba u x'riedu jwasslulna fil-kliem u fl-istil li użaw.

> Billi Alla fl-Iskrittura Mqaddsa tkellem permezz ta' bnedmin u bi kliem il-bnedmin, min ifisser l-Iskrittura Mqaddsa, biex jifhem sewwa dak li Alla ried jgħarrafna, għandu jfittex b'attenzjoni x'fehmu jfissru l-kittieba u x'ried Alla jgħarrafna bi kliemhom. (DV, 12)

Biex infittxu x'kellhom f'rashom il-kittieba tal-Kotba Mqaddsa, irridu fost ħwejjeġ oħra:

## a Inkunu nafu sewwa il-lingwa li kitbu biha

Irid, qabel kollox, ikollna **traduzzjoni tal-Bibbja fidila lejn it-testi oriġinali**, kif stabbiliti mir-riċerka kritika tal-manuskritti. Dan ma nistgħux nagħmluh aħna; irridu noqogħdu fuq l-esperti f'dan il-qasam. It-traduzzjonijiet fil-Knisja Kattolika u fil-Knejjes Ortodossi u Protestanti jirrispettaw it-testi oriġinali. Ma nistgħux ngħidu l-istess għat-traduzzjonijiet ta' ċerti setet.



Manuskritt li nstab fejn id-*Dead Sea*.

Bil-għajnuna ta' l-esperti nistgħu niksbu t-tagħrif meħtieġ biex nifhmu aħjar x'kien il-messaġġ li l-kittieb ried iwassal lin-nies ta' żmienu. L-edizzjonijiet Kattoliċi tal-Bibbja jkollhom noti u tifsir li jgħinuna nifhmu l-veru sens tat-test.

1 ¹ בְּרֵאשִׁית[a] בָּרָא אֱלֹהִים אֵת הַשָּׁמַיִם וְאֵת הָאָרֶץ׃ ² וְהָאָרֶץ
הָיְתָה תֹהוּ וָבֹהוּ וְחֹשֶׁךְ עַל־פְּנֵי תְהוֹם וְרוּחַ אֱלֹהִים מְרַחֶפֶת עַל־פְּנֵי
הַמָּיִם׃ ³ וַיֹּאמֶר אֱלֹהִים יְהִי אוֹר וַיְהִי־אוֹר׃ ⁴ וַיַּרְא אֱלֹהִים אֶת־

Silta bl-Ibrajk
Bidu tal-Ktieb tal-Ġenesi

## b Naraw iż-żmien li fih kitbu, il-post fejn kitbu u għal min kitbu

Bħal kull ktieb ieħor ta' l-imgħoddi, jekk il-Kotba Mqaddsa ma nqegħduhomx fil-kuntest storiku, ġeografiku, soċjali u kulturali tagħhom nidħlu f'periklu serju li nitilfu l-messaġġ li riedu jwasslulna. Inġibu xi eżempji:

- ftit nistgħu nifhmu xi jfissru l-ilma u d-dell użati tant drabi f'ħafna kotba jekk ma jkollniex idea tal-kundizzjoni ġeografika tal-Lvant Nofsani;
- jekk ma nkunux nafu li Isaija, fil-kapitli 40–55, qiegħed jikteb għal-Lhud li jinsabu eżiljati f'art barranija, nitilfu ħafna mis-sens ta' dak li kiteb;
- nitilfu ħafna mis-sens tat-tagħlim u ta' l-eżempji ta' Ġesù jekk ma nkunux nafu x'post kellhom fis-soċjetà Lhudija nies bħas-Samaritani, il-pubblikani, l-imġiddmin, eċċ.

> Jeħtieġ li l-interpretu jfittex is-sens li l-kittieb sagru ried iwassal f'ċirkustanzi determinati, skond il-kundizzjoni taż-żmien u tal-kultura tiegħu.... u kif kienu jġibu ruħhom bejniethom il-bnedmin f'dak iż-żmien. (D V, 12)

## ċ Naraw b'liema forom letterarji nqdew biex kitbu

Jekk neżaminaw ftit dak li jinkiteb, nindunaw li dak li jkollu f'moħħu awtur jesprimih bi stil partikulari: jekk irid jagħti rapport preċiż ta' xi ħaġa li ġrat, juża l-istil ta' ġurnalista; jekk irid juża dak li ġara biex jikteb rumanz, juża stil ta' proża letterarja; jekk irid jesprimi l-emozzjonijiet qawwija li ħass b'dak li ġara, juża stil ta' poeżija. Nistgħu ngħidu, għalhekk, li jekk wieħed jagħraf l-istil jew il-forma letterarja ta' ktieb jew ta' silta minnu, ikun kapaċi wkoll jagħraf kemm l-intenzjoni tal-kittieb u kemm il-kwalità ta' verità li ried iwassal f'dak il-ktieb.

1 Ἐν ἀρχῇ ἦν ὁ λόγος, καὶ ὁ λόγος ἦν πρὸς τὸν θεόν,
καὶ θεὸς ἦν ὁ λόγος. 2 οὗτος ἦν ἐν ἀρχῇ πρὸς τὸν θεόν.
3 πάντα δι' αὐτοῦ ἐγένετο, καὶ χωρὶς αὐτοῦ ἐγένετο οὐδὲ

Silta bil-Grieg
Bidu tal-Vanġelu ta'
San Ġwann



CARAVAGGIO (1571–1610), San Ġlormu, (Kon-Katedral ta' San Ġwann)

San Ġlormu (345–420) huwa meqjus bħala wieħed mill-akbar studjużi tal-Bibbja ta' kull żmien. Huwa kien l-ewwel wieħed li qaleb il-kotba kollha tal-Bibbja mil-lingwi oriġinali għal-lingwa Latina. Din it-traduzzjoni baqgħet tissejjaħ, "Il-Vulgata".

Jidher li fiż-żmien li fih inkitbet il-Bibbja l-forom letterarji kienu aktar jingħarfu minn xulxin minn kif inhuma llum. Xi wħud minnhom ma baqgħux jintużaw, u maż-żmien intesew. Issa li f'tiftix arkeoloġiku, qegħdin jinstabu ħafna dokumenti ta' dawk iż-żminijiet, l-istudjużi qegħdin jintebħu b'forom letterarji li kienu jużaw il-kittieba tal-Bibbja u li ma konniex nafu bihom qabel. Bis-saħħa ta' dawn il-forom nistgħu nagħrfu aħjar x'kellhom f'rashom il-kittieba u x'kien eżatt il-messaġġ li riedu jwasslu.

> Biex insibu l-intenzjoni tal-kittieba sagri, għandna nagħtu kas ukoll, fost ħwejjeġ oħra, tal-forom letterarji. Għaliex il-verità titqiegħed quddiemna u titfissrilna b'modi differenti, skond jekk it-test ikunx ta' storja jew ta' profezija jew xi forma poetika jew forom oħra ta' l-espressjoni. (D V, 12)

## d Naraw il-kuntest tal-ktieb kollu

Biex ninterpretaw tajjeb x'kellu f'moħħu l-awtur, kull silta rridu narawha fil-kuntest tal-ktieb kollu, u mhux, kif jagħmlu xi setet, isibu xi sentenza u jaqilgħuha barra mill-kuntest. Anzi, irridu ngħidu wkoll li, ladarba l-ispirazzjoni qaddisa tgħaqqad il-kotba kollha tal-Bibbja bħala espressjoni ta' messaġġ wieħed, kull ktieb irid jiġi interpretat **fid-dawl tal-messaġġ kollu**, li jilħaq il-milja tiegħu f'Ġesù.

## 4 Neħtieġu l-għajnuna tal-Knisja

Fejn tidħol il-Bibbja għandna bżonn tal-Knisja għal żewġ raġunijiet: (i) biex ngħarfu l-Kanoni tal-Kotba Mqaddsa, jiġifieri l-lista ta' liema kotba huma ispirati minn Alla u liema ma humiex, u (ii) biex inkunu nistgħu nifhmu sewwa l-Kotba Mqaddsa u naraw xi jfissru għal ħajjitna.

Huwa l-istess Spirtu tal-verità li nebbaħ il-kittieba tal-Bibbja li issa qiegħed fil-Knisja biex bil-ħajja kollha tagħha u bil-predikazzjoni tas-suċċessuri ta' l-Appostli, iżżomm bil-fedeltà, tfisser u xxandar il-Kelma ta' Alla mad-dinja. Ma nistgħux ninterpretaw sewwa l-Kelma ta' Alla miktuba jekk mhux fid-dawl tat-tagħlim ħaj tal-Knisja (*ara D V, 9-10*)




Jekk nemmnu li l-Bibbja hi tassew il-Kelma ta' Alla fi kliem il-bnedmin, x'għandu jkun l-atteġġjament tagħna lejha? B'liema mod għandna nersqu lejha?



### diskussjoni fi gruppi

**Kif nersqu lejn il-Bibbja**

i. Taħsbu li l-Bibbja kien ikollha importanza kieku kellna narawha biss bħala ktieb tal-qedem, u ma narawx ukoll xi trid tgħid lilna llum?

ii. Ladarba l-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla għalina, b'liema spirtu għandna nersqu lejha, l-aktar meta nisimgħuha tinqara fil-quddiesa?

iii. Jekk ma nkunux iggwidati minn regoli tajbin, jista' jiġrilna li l-Kelma ta' Alla fil-Bibbja nifhmuha bil-maqlub. X'niftakru minn dawk ir-regoli li huma meħtieġa biex il-Bibbja nistgħu nifhmuha tajjeb?

## 1 Bi spirtu ta' qima, ta' smigħ u ta' qalb miftuħa

Ladarba l-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla, ma jistax jonqos li rridu nersqu lejha bil-qima u r-rispett li ħlejqa tagħti lill-Ħallieq tagħha. Il-Knisja xxebbah il-qima li minn dejjem tat lill-Kotba Mqaddsa, mal-qima li tat lill-istess Ġisem tal-Mulej. (ara DV, 21).

Ladarba l-Bibbja hija l-Kelma ta' Alla għalina, irridu nersqu lejha bi spirtu ta' smigħ u ta' qalb miftuħa, spirtu li jiġi mill-gost li nħossu li qed nisimgħu l-kliem ta' xi ħadd li jħobbna l-aktar. Meta nersqu lejn kotba oħra, inkunu aħna li ngħadduhom taħt il-ġudizzju tagħna u nieħdu minnhom dak li jogħġob lilna. L-atteġġjament tagħna quddiem il-Bibbja jrid ikun bil-maqlub. Hija l-Bibbja li trid tgħaddina mill-ġudizzju tal-verità tagħha, u tmexxina biex ninbidlu fid-dawl tal-messaġġ li twasslilna.

Għalhekk irridu nersqu lejha bl-atteġġjament ta' smigħ taċ-ċkejken Samwel: "Tkellem, Mulej, għax il-qaddej tiegħek qiegħed jisma'" (*1 Sam 3,9*). Irridu nersqu lejha b'atteġġjament ta' qalb miftuħa ta' Marija: "Ara, jiena l-qaddejja tal-Mulej; ħa jsir minni skond kelmtek" (*Lq 1, 38*).

L-insara għandhom jiftakru li l-qari tal-Kotba Mqaddsa għandu jsir fi spirtu ta' talb biex hekk jista' jseħħ djalogu bejn Alla u l-bniedem għax, kif jikteb San Ambroġ, "meta nitolbu, nitkellmu miegħu; meta naqraw il-kelma ta' Alla, nisimgħu lilu" (DV, 25).

## 2 F'rabta ma' ħajjitna

Irridu nħallu l-Bibbja ddawlilna l-esperjenzi tagħna u tagħtina t-tifsira profonda ta' ħajjitna. Għalhekk, fil-qari jew fis-smigħ tal-Bibbja rridu l-ħin kollu nżommu quddiemna l-mistoqsija: Din is-silta tal-Bibbja, kif tolqot il-mod kif inħares lejn il-ħajja? Kif tolqot ħsibijieti, xewqati, għemili? Niftakru li l-Bibbja turina mhux biss min hu Alla, iżda wkoll min hu l-bniedem. Fiha kull wieħed minna jista' jaqra wkoll l-esperjenzi l-kbar ta' ħajtu.

Ma rridux ninsew li l-istess Spirtu li nebbaħ il-Kotba Mqaddsa jkun magħna wkoll biex, fi ħdan il-komunità tal-Knisja, nagħrfu s-siwi tal-messaġġ nisrani għal ħajjitna. Ħaġa sabiħa li fis-skiet ta' kamritna nidraw naqraw xi silta mill-Bibbja u nirriflettu fuqha.

# *nibqgħu niftakru*

1. L-Insara jqisu l-Bibbja bħala l-Kelma ta' Alla f'żewġ sensi: a) għax fiha nsibu l-messaġġ li jrid jgħidilna Alla; b) għax, kollha kemm hi, hi ispirata minn Alla.

2. Meta ngħidu li l-Bibbja hi ispirata minn Alla nifhmu li kien Alla nnifsu li għażel xi bnedmin, dawlilhom moħħhom u qawwihom fir-rieda biex jiktbu dawk il-ħwejjeġ kollha, u dawk biss li huwa ried li jinkitbu. Għalhekk nistgħu ngħidu li Alla hu l-Awtur ewlieni tal-Bibbja.

3. Għalkemm fiha 73 ktieb, il-Bibbja nistgħu nqisuha bħala ktieb wieħed għaliex il-kotba kollha fil-qalba tagħhom jittrattaw l-istess suġġett, jiġifieri l-pjan ta' salvazzjoni li Alla bdieh f'Abraham u wasslu fil-milja tiegħu fil-Persuna u fil-ħidma ta' Ġesù.

4. Meta ngħidu li l-Bibbja ma fihiex żbalji qegħdin nirreferu biss għall-messaġġ reliġjuż li hu marbut mas-salvazzjoni tagħna.

5. Lil dawk li nebbaħ biex jiktbu, Alla ħalliehom jużaw il-fakultajiet u l-kapaċitajiet tagħhom ta' bnedmin, hekk li huma wkoll kitbu ta' veri awturi.

6. Għalhekk, jekk irridu nfittxu x'inhu l-messaġġ reliġjuż, irridu nfittxu x'kellhom f'rashom il-kittieba u x'riedu jwasslulna fil-kliem u fl-istil li użaw. Irridu, għalhekk, naraw iż-żmien u l-pajjiż li fih kitbu, lil min indirizzaw il-ktieb tagħhom, u x'inhu l-istil letterarju li użaw.

7. Ħafna mill-kotba tal-Bibbja mhumiex frott ta' kittieba individwali li ħasbu u kitbu kollox huma, iżda huma frott ta' fidi u ta' ħajja ta' poplu sħiħ fir-rabta tiegħu ma' Alla tul kważi elfejn sena.

8. Biex ikun stabbilit liema kotba huma tassew "ispirati" u liema ma humiex, il-Knisja, imdawla mill-istess Spirtu li nebbaħ il-Bibbja, iddeterminat il-Kanoni tal-Kotba Mqaddsa, jiġifieri l-lista uffiċjali ta' dawk il-kotba li għandhom jitqiesu bħala l-Kelma ta' Alla miktuba.

9. Bħalha l-Kelma ta' Alla għalina, irridu nersqu lejn il-Bibbja (i) bi spirtu ta' qima u ta' qalb miftuħa għal dak li jrid jgħidilna Alla; (ii) b'attenzjoni biex naraw kif tolqot il-ħajja tagħna ta' kuljum.

10. Irridu nersqu lejn il-Bibbja ggwidati minn regoli ta' interpretazzjoni tajba. Dan ifisser li:
    - i. Irid ikollna traduzzjoni tal-Bibbja fidila lejn it-testi oriġinali.
    - ii. Irridu nfittxu l-messaġġ reliġjuż u mhux ħwejjeġ oħra.
    - iii. Irridu nistudjaw il-kotba fiż-żmien, fl-ambjent u fiċ-ċirkustanzi kollha li fihom inkitbu biex nistgħu naraw x'fehmu jgħidu l-kittieba lin-nies ta' żmienhom.
    - iv. Naraw b'liema forom letterarji nqdew il-kittieba.
    - iv. Ma nistgħux nieħdu silta għaliha waħedha, imma rridu narawha fil-kuntest tal-ktieb kollu.
    - v. Anqas ma nistgħu nieħdu ktieb għalih waħdu imma rridu narawh fil-kuntest tal-messaġġ kollu li laħaq il-milja tiegħu f'Ġesù.
    - vii. Ladarba huwa l-istess Spirtu li nebbaħ il-kittieba tal-Bibbja u li issa qed imexxi l-Knisja, dak li tgħid il-Bibbja rridu nifhmuh f'għaqda mal-veritajiet l-oħra kif imwassla fit-Tradizzjoni ħajja tal-Knisja.

## Objettiv Ġenerali

Irridu nsibu
ideal kbir u sabiħ,
ideal li jagħti sens lil ħajjitna
u li lejh nindirizzaw
il-futur tagħna.

Iżda ma rridux wisq
biex nintebħu,
li kull ideal li nfasslu
għal din id-dinja jiċċajpar
u donnu jaqa' biċċiet
hekk kif niġu
wiċċ imb'wiċċ
mal-qawwa qerrieda tal-ħażen,
u mar-realtà iebsa tat-tbatija.

Għalhekk, il-ħtieġa li nsibu
ideal li jmexxina
lejn ħajja sabiħa u bis-sens
twassalna biex
qabel kollox
infittxu l-għerq tal-ħażen
u l-mezzi meħtieġa
biex negħlbuh.

Ir-Reliġjon,
bħala dik li
min-natura tagħha
tfittex li tagħti s-sens tal-ħajja,
għandha tkun
l-għajn ewlenija
minfejn nistgħu niksbu
dawl u qawwa
dwar din il-problema.

Dan hu dak li se naraw
f'dan il-Unit.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tagħmel lista tal-problemi kbar li jħabbtu moħħ u qalb il-bnedmin.
- Tidentifika l-karatteristiċi ġenerali tal-forom letterarji ta' l-ewwel tliet kapitli tal-Ġenesi.
- Tispjega fil-qosor il-messaġġ reliġjuż dwar il-ħolqien kif insibuh fl-ewwel kapitlu tal-Ġenesi u tqabblu ma' dak li tgħid ix-xjenza.
- Turi x'għandha tkun l-attitudni tan-nisrani lejn it-teorija ta' l-evoluzzjoni.
- Mit-tieni u t-tielet kapitlu tal-Ġenesi tispjega fil-qosor x'inhu d-dnub fil-qalba tiegħu, u x'inhuma l-konsegwenzi tiegħu fina u madwarna.
- Tiddeskrivi b'mod ġenerali r-rabta bejn id-dnub tal-bidu (id-dnub oriġinali) u l-istat li fih jitnissel kull bniedem.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❑ Analiżi tar-raġunijiet għaliex jeżisti tant ħażen fid-dinja. ❑ Il-messaġġ reliġjuż dwar il-ħolqien kif joħroġ mill-ewwel kapitlu tal-Ġenesi. ❑ Il-messaġġ reliġjuż dwar il-firda tal-bniedem minn Alla u l-konsegwenzi li ġabet magħha, kif joħorġu mit-tieni u t-tielet kapitlu tal-Ġenesi. ❑ Is-sitwazzjoni ta' ħażen li fih jitnissel kull bniedem u t-tama ta' ħelsien li tiġi mill-wegħda ta' Alla.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni

Sitwazzjonijiet mill-ħajja fejn il-ħażen jinħass bil-qawwa tiegħu.



ANTHONY CALLEJA –
Tkomplix issallabni (1993)

Anzjana nstabet mejta f'darha, marbuta mal-ħadid tat-tarag u fgata b'tejp ma' ħalqha. Wara nstab li din kienet biċċa xogħol ta' żagħżugħ li kellu bżonn il-flus għad-droga.

Żwieġ hieni, b'żewġt itfal, jitfarrak wara sitt snin, ħtija ta' ittri anonimi, kollha gideb, malafami u tixwix li waħda mill-ġirien kienet tibgħat lir-raġel kontra martu għax kienet tgħir għaliha.

Mara miżżewġa li jkollha tagħmel *part-time job* ġo fabbrika biex tgħin il-familja tiġi mhedda mill-prinċipal tagħha li jew tissodisfa l-ġibdiet żienja tiegħu jew ikeċċiha minn fuq ix-xogħol.

Ħaddiem onest li jagħmel dmiru bir-reqqa kollha, jiġi mċaħħad kull darba milli jieħu promozzjoni li tant jeħtieġ għall-familja tiegħu, għax dejjem ikun hemm xi ħadd "tal-qalba" li jiġi qablu.



## diskussjoni fi gruppi

**Il-ħażen madwarna**

a) Qatt smajna jew iltqajna ma' xi esperjenza tixbah lil xi waħda minn dawn li għadna kemm smajna. Nirrakkontawha lill-grupp.

b) Meta tisma' b'każi bħal dawn (i) xi tħoss? (ii) x'jiġik f'rasek?

ċ) Issib min jgħid li l-kawża tal-ħażen kollu hi li m'hawnx liġijiet tajbin, jew li l-pulizija ma tagħmilx dmirha, jew li l-Qrati ma jagħtux kastigi ħorox. Kemm taqbel ma' min jgħid hekk?

d) Oħrajn jgħidu li hu tort tat-T.V. li qed juri ħafna vjolenza, jew ta' l-iskejjel għax ma jgħallmux biżżejjed, jew tal-ġenituri li ma jeħdux ħsieb ta' wliedhom. Taqbel? Int x'taħseb dwar dan?

e) Fil-fehma tiegħek, ta' min hu l-akbar tort tal-ħażen li hawn fid-dinja?

Meta tabib jiġi biex ifejjaq marda, l-ewwel ma jagħmel hu li jipprova jifhem minfejn tkun ġejja. Jekk wieħed ineħħi biċċa mill-għanqbuta, iżda l-brimba jħalliha fejn hi, ma jkun solva xejn. Il-ħażen li niskopru fina u madwarna nistgħu negħlbuh biss jekk jirnexxilna nsibu l-kawża ewlenija tiegħu. Naraw x'dawl titfgħalna l-Kelma ta' Alla fuq dan.



## fid-dawl tal-messaġġ

Il-problema kbira tal-ħażen, il-Bibbja twieġeb għaliha, bl-ewwel tliet kapitli tal-ktieb tal-Ġenesi, il-ktieb "tal-Bidu". Għalhekk jixraq li nħarsu lejhom aktar mill-qrib u naraw il-messaġġ li jridu jwasslulna.

## 1 L-Għanja tal-Ħolqien (Ġen 1–2,4)

### i. Naqraw dan ir-rakkont

### IL-ĦOLQIEN TAS-SEMA U L-ART

Fil-bidu Alla ħalaq is-sema u l-art; u kienet l-art taħwid u baħħ; u d-dlam kien fuq wiċċ l-abbissi u fuq wiċċ l-ibħra kien jittajjar riħ ta' Alla.

*L-ewwel jum:* U qal Alla: "Ħa jkun id-dawl." U d-dawl sar. U ra Alla d-dawl li kien tajjeb. U Alla fired id-dawl mid-dlam. U d-dawl Alla semmieh jum, u d-dlam sejjaħlu lejl. U dalam u sebaħ – L-ewwel jum.

*It-tieni jum:* U qal Alla: "Ħa jkun hemm medda f'nofs l-ilmijiet u tifred ilma minn ilma." U Alla għamel il-medda u fired l-ilma ta' taħt il-medda mill-ilma ta' fuq il-medda. U hekk sar. U l-medda Alla semmieha sema. U dalam u sebaħ – It-tieni jum.

*It-tielet jum:* U qal Alla: "Ħa jinġemgħu naħa waħda l-ilmijiet ta' taħt is-sema u jidher l-inxif." U hekk sar. U sejjaħ Alla l-inxif art; u l-ġemgħa ta' l-ilma sejħilha baħar. U Alla ra li kollox kien tajjeb. U qal Alla: "Ħa tnibbet l-art il-ħaxix, ħaxix li jagħmel iż-żerriegħa, siġar li jagħmlu l-frott biż-żerriegħa ġo fih skond għamliethom, fuq l-art." U hekk sar. U nibbtet l-art il-ħaxix, ħaxix li jagħmel iż-żerriegħa skond għamlietu; u ra Alla li kien tajjeb. U dalam u sebaħ – It-tielet jum.

*Ir-raba' jum:* U qal Alla: "Ħa jkun hemm imnariet fil-firxa tas-sema biex jifirdu l-jum mil-lejl, u jkunu sinjali għat-tqassim tal-jiem u tas-snin. U jkun hemm imnariet fil-firxa tas-sema biex idawlu l-art." U hekk sar. U għamel Alla ż-żewġ imnariet il-kbar; l-imnara l-kbira biex triegi l-jum, u l-imnara ż-żgħira



biex triegi l-lejl, u l-kwiekeb. U Alla qeghidhom fil-firxa tas-sema biex jiddu fuq l-art, u jriegu l-jum u l-lejl u jifirdu d-dawl mid-dlam. U Alla ra li kien tajjeb. U dalam u sebaħ – Ir-raba' jum.

*Il-ħames jum:* U qal Alla: "Jiżgħed l-ilma b'kotra ta' ħlejjaq ħajjin u jittajru t-tjur fuq l-art fil-wesgħa tas-smewwiet." U Alla ħalaq il-ħut il-kbir u l-annimali kollha li jitkaxkru, li bihom miżgħud l-ilma, skond ġenshom, u t-tajr bil-ġwienaħ skond ġenshom. U ra Alla li kien tajjeb. U berikhom Alla u qalilhom: "Ferrgħu u oktru, u imlew l-ilma ta' l-ibħra; u joktor it-tajr fuq l-art." U dalam u sebaħ – Il-ħames jum.



*Is-sitt jum:* U qal Alla: "Ħa tnissel l-art ħlejjaq ħajja skond ġenshom: bhejjem tad-dar, annimali li jitkaxkru, u bhejjem selvaġġi, skond ġenshom." U hekk sar. U għamel Alla l-bhejjem selvaġġi skond ġenshom, u l-bhejjem tad-dar skond ġenshom, u l-ħlejjaq kollha li jitkaxkru fuq l-art skond ġenshom. U ra Alla li kien tajjeb.

U qal Alla: "Ħa nagħmlu l-bniedem fuq is-sura u x-xbieha tagħna, u jaħkem fuq il-ħut tal-baħar u fuq it-tajr ta' l-ajru, fuq il-bhejjem tad-dar u fuq il-bhejjem selvaġġi, u fuq il-ħlejjaq li jitkaxkru fuq l-art."

U Alla ħalaq il-bniedem fuq xbihetu, fuq xbihat Alla ħalqu, raġel u mara ħalaqhom.

U berikhom Alla u qalilhom: "Nisslu u oktru, u imlew l-art, u aħkmuha; u saltnu fuq il-ħut tal-baħar u ta' l-ajru u l-ħlejjaq kollha li jitkaxkru fuq l-art."

U qal Alla: "Araw, jien tajtkom il-ħaxix kollu li jagħmel iż-żerriegħa fuq wiċċ l-art, u s-siġar kollha li jagħmlu l-frott biż-żerriegħa: dawn kollha jkunu għall-għajxien tagħkom. U lill-bhejjem kollha selvaġġi u t-tajr kollu ta' l-ajru u l-ħlejjaq kollha li jitkaxkru fl-art li fihom nifs il-ħajja; nagħtihom il-

ħaxix kollu aħdar għall-għajxien tagħhom." U hekk sar. U ħares Alla lejn kull ma kien għamel u, ara, kollox kien tajjeb ħafna. U dalam u sebaħ – Is-sitt jum.

*Is-seba' jum:* U hekk intemmu s-sema u l-art bit-tagħmir kollu tagħhom. U fis-seba' jum Alla temm ix-xogħol tiegħu kollu li kien għamel, u waqaf fis-seba' jum mix-xogħol tiegħu li kien għamel. U bierek Alla s-seba' jum u qaddsu, għax fih waqaf mix-xogħol kollu tiegħu li kien għamel fil-ħolqien.

Dan hu nisel is-sema u l-art fil-ħolqien tagħhom.

*(Ġen 1-2, 4)*




## ii. Nirriflettu fuqu



### diskussjoni fi gruppi

**L-għanja tal-ħolqien**

i. F'dan ir-rakkont li smajna, hemm xi affarijiet li fil-fehma tagħkom ma jaqblux ma' dak li tgħid ix-xjenza? Jekk iva, liema huma? Kif nispjegaw li x-xjenza tgħid mod u l-Bibbja donnha tgħid mod ieħor?

ii. Jekk tħarsu lejn l-istil kif inhu miktub dan it-test, x'hemm fih li jolqotkom l-aktar? Kemm-il darba f'dan it-test jissemmew frażijiet bħal: "u dalam u sebaħ" u "u ra Alla li kien tajjeb"? Tafu b'xi forma letterarja moderna li tixbah lil dan il-kapitlu?

iii. X'inhi t-teorija ta' l-evoluzzjoni? L-insara jistgħu jaċċettawha?

iv. X'naħsbu li jrid jgħidilna dan it-test dwar Alla u dwar il-ħolqien? Hemm xi ħaġa li laqtitek b'mod partikolari?

## a Verità xjentifika u verità reliġjuża

Ma għandux ikun hemm kontradizzjoni bejn dak li tgħid il-Bibbja u dak li ssib ix-xjenza, għax it-tnejn għandhom lil Alla bħala l-awtur tagħhom.

Jista' jidher li jkun hemm kontradizzjoni jew għax fil-Bibbja nfittxu veritajiet li m'għandniex infittxuhom fiha, jew għax mix-xjenza niġbdu konklużjonijiet li x-xjenza ma għandhiex strumenti biex tasal għalihom.



Irridu niftakru li x-xjenza tgħidilna ħwejjeġ veri meta titkellem fuq ħwejjeġ materjali biss. Ix-xjenza tista' tikkalkola kemm ilu li beda l-ħolqien jew kif żviluppa, għax dawn huma ħwejjeġ materjali u x-xjenza għandha strumenti biex tagħmel dan. Imma fuq mistoqsijiet dwar jekk il-ħolqien hux ġej minn Alla jew le, jekk il-bniedem għandux xi rabta speċjali ma' Alla jew jispiċċax bħall-annimali l-oħra, jekk il-bniedem jistax isalva lilu nnifsu waħdu, ix-xjenza ma tista' twieġeb xejn, għax dawn huma mistoqsijiet fuq ħwejjeġ spiritwali u l-istrumenti li tuża x-xjenza huma tajbin biss għall-ħwejjeġ materjali.

Min-naħa l-oħra, irridu niftakru wkoll li, dak li Alla jrid iwasslilna fil-Bibbja bħala veru u li ma fihx żbalji huwa biss il-messaġġ reliġjuż, mhux tagħrif ieħor bħal kif iddur id-dinja jew kemm damet biex tieħu l-forma li għandha llum. Ħwejjeġ bħal dawn ma jinteressawx lill-messaġġ reliġjuż u għalhekk mhux bilfors ikunu veri. F'suġġetti bħall-ġeografija, l-astronomija, il-bijoloġija u r-riċerka storika, il-kittieb kellu l-istess ideat tan-nies ta' żmienu.

## b Il-forma letterarja

Wara li neżaminaw ftit kif inhu miktub dan l-ewwel kapitlu tal-Ġenesi, ninnutaw li għandu forma speċjali; mill-forom li nużaw aħna, l-aktar waħda li tixbhu hija dik ta' **innu** bħal dawk li nużaw fil-festi u li jkun fih sitt strofi u sitt ritornelli.

### ċ F'kemm żmien sar il-ħolqien?

L-awtur tal-Ġenesi la kien jaf u anqas ma kien interessat li jkun jaf meta jew f'kemm żmien sar il-ħolqien. Huwa kiteb li l-ħolqien sar f'sitt ijiem għax ried jippreżenta lil Alla bħala ħaddiem normali; għalhekk ippreżentah bħala ħaddiem li kien jaħdem fl-ewwel sitt ijiem tal-ġimgħa u fis-seba' jum jistrieħ.

Barra minn hekk, l-użu tan-numru 7, l-aktar meta jkun preżenti bħala sitt darbiet u darba waħda oħra magħhom (6+1), kien mezz letterarju mxerred ħafna fid-dinja semitika biex juri li ħaġa hi perfetta jew seħħet b'mod sħiħ. Għalhekk, ma hemm ebda dubju li t-tqassim tal-ħolqien f'sitt ijiem ħidma u jum mistrieħ kien biss ħtieġa letterarja li biha l-kittieb ried juri li Alla sawwar ħolqien mill-aktar perfett.

### d Il-Ġenesi u l-evoluzzjoni

It-teorija ta' l-evoluzzjoni, il-kittieb tal-Ġenesi anqas biss kien jobsorha. Għalhekk, la seta' jaċċettaha u anqas seta' jiċħadha. Dan ifisser li, dwar l-evoluzzjoni, il-ktieb tal-Ġenesi jħalli lin-nisrani ħieles li jemminha jew li ma jemminhiex.



L-idea ta' l-evoluzzjoni ħarġet fis-seklu li għadda l-aktar bis-sejbiet u bix-xogħlijiet ta' Charles Darwin (1809–1882). Għall-ewwel, fl-istqarrijiet tal-mexxejja tal-Knisja kien hemm il-biża' li din kienet tmur kontra l-Bibbja u wissew lill-insara biex joqogħdu attenti milli jemmnu teoriji qabel ma jkunu ppruvati bix-xjenza. Biż-żmien żdiedet ix-xhieda favur it-teorija ta' l-evoluzzjoni.

Iżda fil-bniedem irridu niddistingwu bejn evoluzzjoni tal-ġisem u evoluzzjoni tar-ruħ. Dwar l-evoluzzjoni tal-ġisem, ma jidhirx li hemm argumenti sodi li dan ma setax iseħħ.

Dwar l-evoluzzjoni tar-ruħ, iżda, raġunijiet ta' natura filosofika u teoloġika juru li ruħ spiritwali ma tistax toħroġ mill-materjali. Kull ruħ jeħtieġ li tkun maħluqa direttament minn Alla.

Barra minn dan għandna nammettu li t-tnissil tal-bniedem u l-evoluzzjoni nfisha ma setgħux iseħħu mingħajr it-tmexxija ta' Alla nnifsu. Wieħed mill-ikbar studjużi nsara ta' żmienna, il-Ġiżwita Teilhard de Chardin, wasal għall-konklużjoni li dak li turina x-xjenza mhux talli ma jmurx kontra l-messaġġ tal-Bibbja, imma jitwettaq u jkompli jitfisser aħjar fid-dawl ta' dan il-messaġġ, l-aktar kif imwassal fit-Testment il-Ġdid. Skond Teilhard, ix-xjenza turina li l-iżvilupp kollu tal-ħolqien, mill-materja ewlenija sal-bniedem, miexi lejn "ċentru", li bħal kalamita għandu ġibda fuq kull ma jeżisti. Il-messaġġ nisrani jurina li dan "iċ-ċentru" li jiġbed lejh, bħallikieku kalamita, il-ħolqien kollu kemm hu mhux ħlief il-Ġisem glorjuż ta' Kristu Rxoxt.

Il-verità dwar l-evoluzzjoni tal-ħolqien u tal-ħajja mill-aktar grad baxx sa ġisem il-bniedem mhux il-Bibbja trid tikxifhielna, iżda x-xjenza. Ma għandniex infittxu fil-Bibbja dak li l-Bibbja ma ridetx tgħid u ma għandniex nistaqsu lix-xjenza mistoqsijiet li ma għandhiex mezzi biex tweġibhom.

## e Alla waħdu hu s-Sid ta' kollox



MICHELANGELO (1475–1564) – Alla johloq ix-xemx, Kappella Sistina, (Il-Vatikan)

Il-messaġġ ewlieni li jrid iwassal l-ewwel kapitlu tal-Ġenesi hu li Alla hu għal kollox differenti u għal kollox 'il fuq minn kull ħaġa oħra li teżisti. Ma hemm ebda alla ieħor ħliefu u ebda qawwa oħra li ma kinetx maħluqa minnu u li ma hijiex taħt is-setgħa tiegħu.

Ix-xemx u l-qamar li l-Eġizzjani u s-Semiti kienu jagħtuhom qima ta' allat, f'idejn Alla huma biss imnara kbira u mnara żgħira biex iżejnu s-sema u jżommu r-ritmi tan-natura. Alla biss hu s-Sid waħdieni ta' kollox. Ħadd ħliefu ma jixraqlu l-qima ta' Alla. Il-ħolqien kollu jgħanni s-sebħ u l-qawwa tiegħu.

### f Alla ħalaq kollox tajjeb

Waħda mill-akbar veritajiet li jrid iwassal dan il-kapitlu hi li Alla ħalaq kollox tajjeb, mingħajr ebda dell ta' ħażen. Għal sitt darbiet wara xulxin jistqarr: "U ra Alla li kien tajjeb" sakemm fis-seba' darba, iżid: "U ħares Alla lejn kull ma għamel u, ara, kollox kien tajjeb **ħafna**". Kif ħarġu minn idejn Alla, il-ħlejjaq kollha huma tajbin; u meta ngħidu kollha, nifhmu l-bniedem ukoll, kemm ir-raġel u kemm il-mara.

### iii. Norbtuh ma' għemilna

Ir-rakkont li nsibu f'dan il-kapitlu ma jridx biss jissodisfa l-kurżità ta' moħħna dwar kif beda l-ħolqien; irid ukoll ikun messaġġ li jdawwal u jiggwida l-imġiba tagħna fil-ħajja ta' kuljum.



**diskussjoni fil-klassi**

**Imġibitna quddiem il-ħolqien**

i. Liema huma dawk il-ħwejjeġ tan-natura li jogħġbuk l-aktar? Għaliex?

ii. "Il-bniedem modern qed jitlef il-ħila li japprezza u li jieqaf mistagħġeb quddiem il-ħwejjeġ sempliċi tan-natura bħal fjura, frotta, farfett, insett, eċċ." Taqbel? Għaliex?

iii. Mill-mod kif qed iġibu ruħhom in-nies ta' llum, taħseb li huma konvinti li Alla waħdu hu s-Sid ta' kollox u ta' kulħadd? Għaliex?

## 2 Mill-glorja għall-miżerja

Jekk fid-dinja hawn il-ħażen – u ħażen hawn ħafna – dan żgur li mhux ġej minn Alla. Ġej minn xi mkien ieħor. Minn fejn? Naraw x'jgħidulna t-tieni u t-tielet kapitlu.

i. Nisimgħu r-rakkont

## IL-BNIEDEM FL-GHEDEN

Meta Alla ħalaq is-sema u l-art; meta kien għad ma hemm ebda xitla tar-raba' fuq l-art; meta ebda ħaxix tar-raba' ma kien għadu nibet – għax il-Mulej Alla kien għadu ma bagħatx xita fuq l-art, u bniedem ma kienx hemm biex jaħdem l-art, u jtella' l-ilma fis-swieqi u jsaqqi l-wiċċ kollu ta' l-art – il-Mulej Alla sawwar il-bniedem mit-trab ta' l-art u nefaħlu fi mnifsejh nifs il-ħajja, u l-bniedem sar ruħ ħajja.



U l-Mulej Alla ħawwel ġnien fl-Għeden; in-naħa tal-lvant, u qiegħed hemm il-bniedem li kien sawwar. U l-Mulej Alla nibbet mill-art is-siġar kollha li jpaxxu l-għajn u bnina għall-ikel; u s-siġra tal-ħajja f'nofs il-ġnien u s-siġra ta' tagħrif it-tajjeb u l-ħażin.

U kien hemm xmara ħierġa mill-Għeden u ssaqqi l-ġnien; u minn hemm kienet tinqasam f'erbat irjus. L-ewwel waħda kien jisimha Pison, hi li ddur ma' l-art kollha ta' Ħawila, fejn hemm id-deheb – u d-deheb ta' din l-art hu sabiħ, hemm ukoll gomma tfuħ u ħaġar ta' l-oniċi. U t-tieni kien jisimha Ġihon, li ddur ma' l-art kollha ta' Kus. U t-tielet kien jisimha Tigri, li kienet tgħaddi n-naħa tal-lvant ta' l-Assirja; u r-raba' xmara kienet l-Ewfrat.

U l-Mulej Alla ħa lill-bniedem u qiegħdu fil-ġnien ta' l-Għeden biex jaħdmu u jħarsu. U l-Mulej Alla ordna lill-bniedem u qallu: "Mis-siġar kollha tal-ġnien tista' tiekol, imma s-siġra ta' tagħrif it-tajjeb u l-ħażin la tikolx minnha, għax dak in-nhar li tiekol minnha żgur li tmut."

U l-Mulej Alla qal: "Mhux sewwa li l-bniedem jibqa' waħdu. Ħa nagħmillu għajnuna tgħodd għalih. U l-Mulej Alla sawwar mill-art annimali selvaġġi u t-tajr kollu ta' l-ajru, u ġiebhom quddiem il-bniedem biex jara xi jsemmihom; u skond ma jkun il-bniedem

semma lil kull ħliqa ħajja, dak ikun isimha. U l-bniedem ta isem lil kull bhima u 'l kull tajra ta' l-ajru, u 'l kull annimal selvaġġ; imma għall-bniedem ma nstabet ebda għajnuna tgħodd għalih. U l-Mulej Alla tefa' nagħsa tqila fuq il-bniedem; u dan raqad. U ħadlu waħda minn kustiljih u flokha mlieħ bil-laħam. U l-Mulej Alla sawwar il-kustilja, li kien ħa mill-bniedem, f'mara u ġiebha lill-bniedem.

Imbagħad il-bniedem qal: "Din id-darba din hi għadam minn għadmi, u laħam minn laħmi, għalhekk tissejjaħ mara, għax mir-raġel ittieħdet hi."

Għalhekk ir-raġel iħalli lil missieru u lil ommu u jingħaqad ma' martu u jsiru ġisem wieħed. U t-tnejn kienu għarwiena, ir-raġel u martu, u ma kinux jistħu minn xulxin.



## IL-WAQGĦA TAL-BNIEDEM

U s-serp kien l-aktar wieħed li jilħaqlu fost l-annimali selvaġġi kollha li kien għamel il-Mulej Alla. U qal lill-mara: "Tassew li Alla qalilkom: 'La tiklux mis-siġar kollha tal-ġnien?'" U l-mara wieġbet lis-serp: "Mill-frott tas-siġar fil-ġnien nistgħu nieklu. Imma l-frott li hemm f'nofs il-ġnien, Alla qalilna: 'La tiklux minnu, u lanqas ma għandkom tmissuh, inkella tmutu.'" U s-serp qal lill-mara: "Le, żgur li ma tmutux. Imma Alla jaf li dak in-nhar li tieklu minnu jinfetħu għajnejkom u ssiru bħal allat, li jafu t-tajjeb u l-ħażin." U l-mara rat li s-siġra kienet tajba għall-ikel u tiġbdek fil-għajn, u s-siġra tħajrek biex tikseb id-dehen; u ħadet mill-frott u kielet. Imbagħad tat ukoll lil żewġha, li kien magħha, u kiel. U nfetħu għajnejhom it-tnejn u ntebħu li kienu għarwiena, u ħietu weraq tat-tin, u għamlu iħżma. U semgħu ħoss il-Mulej Alla jitlajja fil-ġnien għaż-żiffa tal-jum, u nħbew Adam u martu minn wiċċ il-Mulej Alla qalb is-siġar tal-ġnien.

U l-Mulej Alla sejjaħ lil Adam u staqsieh: "Fejn int?" U dak wieġeb: "Smajt ħossok fil-ġnien u bżajt



għax jien għarwien, u nħbejt." U staqsieh: "Min qallek li int għarwien? Jaqaw kilt mis-siġra li jien ordnajtlek li ma tikolx minnha?" U wieġeb Adam: "Il-mara li inti tajtni għal miegħi, hi tatni mis-siġra, u jiena kilt." U l-Mulej Alla qal lill-mara: "X'inhu dan li għamilt?" U l-mara wieġbet: "Is-serp qarraq bija, u jien kilt." U l-Mulej Alla qal lis-serp:

"Talli għamilt dan, misħut int
fost il-bhejjem kollha
u fost l-annimali selvaġġi.
Għal żaqqek titkaxkar,
u t-trab ta' l-art tiekol
il-jiem kollha ta' ħajtek.
U jien inqajjem mibegħda
bejnek u bejn il-mara, bejn nislek u nisilha,
u hu jisħaqlek rasek,
int u tħebb għal għarqubu."



U lill-mara qalilha:
"Inkattarlek sewwa wġigħ it-tqala tiegħek,
u bl-uġigħ tiled it-tfal;
lejn żewġek tiġbdek xewqtek,
u jaħkem fuqek hu."

U lil Adam qallu:
"Talli inti smajt minn kelmet martek,
u kilt mis-siġra li ordnajtlek
ma tikolx minnha u għedtlek:
'La tikolx minnha,'
misħuta l-art minħabba fik;
bit-taħbit tiekol minnha,
il-jiem kollha ta' ħajtek.
Xewk u għolliq tnibbitlek,
u int tiekol il-ħaxix selvaġġ.
Bil-għaraq ta' ġbinek
tiekol ħobżok,
sakemm terġa' lura lejn l-art,
għax minnha int meħud.
Għax trab int,
u fit-trab terġa' tmur."

U Adam semma lil martu Eva għax hi kienet omm il-ħajjin kollha. U l-Mulej Alla għamel lil Adam u 'l martu ħwejjeġ tal-ġild u libbishomlhom.

U qal il-Mulej Alla: "Ara issa l-bniedem sar bħal wieħed minna, jagħraf it-tajjeb u l-ħażin; u issa xi jkun jekk imur imidd idejh u jieħu wkoll mis-siġra tal-ħajja, u jiekol, u jibqa' ħaj għal dejjem?" Għalhekk il-Mulej Alla keċċieh 'il barra mill-ġnien ta' l-Għeden biex jaħdem l-art li minnha kien ittieħed. U hareġ lill-bniedem, u qiegħed il-kerubini n-naħa tal-lvant tal-ġnien ta' l-Għeden, u s-sejf tan-nar iżiġġ, biex iħarsu t-triq għas-siġra tal-ħajja.

*(Ġen 2, 5-3, 24)*



### ii. Nirriflettu fuq ir-rakkont



## diskussjoni fi gruppi

### Il-ħolqien u l-waqgħa tal-bniedem

i. Il-ħwejjeġ li jissemmew f'dan ir-rakkont bħal: is-siġra tal-ħajja, is-siġra ta' tagħrif it-tajjeb mill-ħażin, is-serp li jkellem lil Eva, Adam li jagħti l-isem lill-annimali, il-ġnien b'kotra ta' ilma, għandna noħduhom bħala ħwejjeġ li kienu hekk tabilħaqq, jew bħala simboli li jfissru xi ħaġa aktar importanti?

ii. Fittxu fit-test biex turu li "l-bniedem hu l-quċċata tal-ħolqien" u li qabel id-dnub il-għaqda li l-bniedem kellu ma' Alla kienet tidher fil-għaqda li kellu fih innifsu u mal-ħlejjaq l-oħra.

iii. Kif ħassejtukom waqt li kontu qed tisimgħu dwar kif Adam u Eva ġabu ruħhom quddiem il-proposta tas-serp?

iv. Fil-fehma tagħkom, x'inhu d-dnub fil-qalba tiegħu?

## a Il-forma letterarja

Mhux faċli ngħidu eżatt x'inhi l-forma letterarja ta' dawn il-kapitli. Il-biċċa l-kbira ta' l-istudjużi tal-Bibbja llum jaqblu li hija forma bħal ta' **parabbola storika:** "storika" fis-sens li xi veritajiet b'xi mod seħħu tassew; "parabbola" fis-sens li l-istorja li fiha dawn il-fatti jkunu ppreżentati tkun frott ta' l-immaġinazzjoni tal-kittieb jew tal-poplu fejn tkun żviluppat.

Biex jibni din il-parabbola, il-kittieb kien juża simboli li kienu komuni mhux biss fost ġensu, imma wkoll fost il-popli l-oħra tal-qrib. Hekk, per eżempju, hija ħaġa ċerta li "s-siġra tal-ħajja" jew "il-pjanta tal-ħajja" għal dawn il-ġnus kienet simbolu popolari ta' l-immortalità. Is-serp għal-Lhud kien simbolu tal-ħażen, billi waqt ir-riti pagani tal-Kangħanin is-serp kien użat bħala simbolu tat-tnissil. Għalhekk kien naturali li l-kittieb, fil-polemika kontra r-riti pagani li għal-Lhud kienu tentazzjoni kontinwa, ilibbes it-tentazzjoni tax-xitan taħt l-għamla ta' serp.

Eżempju ieħor huwa kif il-kittieb jippreżenta l-ġenna ta' l-art. Fil-mentalità tan-nies tal-Palestina fejn hemm ħafna xemx taħraq u nixfa kbira, l-oasi kien il-post fejn wieħed seta' jsib dak kollu li jagħmlu kuntent. Il-ġenna ta' l-art, għalhekk hija ppreżentata bħala oasi idealizzat fejn il-bniedem seta' jsib abbundanza kbira ta' ilma u ta' siġar li jagħtu l-frott u d-dell.

Fiż-żmien meta l-kittieb sawwar dawn il-ġrajjiet, is-simboli li uża kienu jingħarfu mill-ewwel li huma simboli u t-tifsira tagħhom kienet magħrufa minn kulħadd. Iżda aħna, li qed ngħixu fi żmien u f'kultura differenti ħafna, irridu noqogħdu attenti kemm biex ma nħawdux is-simboli mar-realtà u kemm biex nifhmu sewwa x'kienet it-tifsira li kellhom.

## b Il-bniedem: il-quċċata tal-ħolqien



MICHELANGELO (1475–1564) Alla joħloq lil Adam, Kappella Sistina.

Mill-messaġġ reliġjuż li jwasslu dawn il-kapitli, nillimitaw ruħna għal dawk il-punti li jolqtu d-dħul tal-ħażen fid-dinja u l-konsegwenzi koroh tiegħu.

Kif ħareġ minn idejn Alla, il-bniedem, kemm bħala raġel u kemm bħala mara, hu tajjeb kollu kemm hu. L-ewwel kapitlu qalilna li l-

bniedem inħalaq fl-aħħar u fl-ogħla tarġa tal-ħolqien; qalilna wkoll li nħalaq xbieha ta' Alla. Issa, fit-tieni kapitlu, mal-bniedem, Alla jidħol f'rabta li bħalha ma jidħol ma' ebda ħlejqa oħra. Lilu jagħtih is-setgħa li jagħraf, li jifhem, li jiddeċiedi, li jagħti isem lill-annimali, li jaħdem u jiżviluppa l-art. Tabilħaqq il-bniedem hu l-quċċata tal-ħolqien.

## ċ Fl-għaqda sħiħa



MICHELANGELO (1475–1564)
Alla joħloq lil Adam,
Kappella Sistina.

- *ma' Alla:* L-għerq u l-pedament tal-ferħ u l-hena tal-bniedem kienu fil-ħbiberija u l-għaqda li kellu ma' Alla. Il-bniedem kien jafda f'Alla, iħobbu u jirrispettah. Alla min-naħa tiegħu kien jistmah bħala ħabib li miegħu sikwit kien jippassiġġa fil-ġnien għaż-żiffa tal-jum (*Ġen 3, 8–10*).

Fuq il-pedament ta' l-għaqda ma' Alla, il-bniedem sab il-għaqda miegħu nnifsu, mal-bnedmin l-oħra u mal-ħolqien.

- *miegħu nnifsu:* Fil-bniedem ma kienx hemm taqlib intern bejn dak li kienu jitolbu l-valuri u dak li kienu jitolbu s-sensi. Għalkemm kienu għarwiena ma kenux jistħu minn xulxin. Kellhom kontroll sħiħ fuq il-ġibdiet kollha li setgħu jħossu.

- *ma' l-oħrajn:* L-għaqda ta' Adam u Eva f'"ġisem wieħed" l-ewwel u qabel kollox kienet għaqda tal-moħħ u tal-qalb. Fil-ħsieb ta' Alla r-raġel ma kellux jaħkem fuq il-mara jew ijassarha.

- *mal-ħolqien:* Fil-ħsieb ta' Alla l-bniedem kellu jgħix f'armonija sħiħa ma' l-annimali u mal-ħolqien kollu. Ma kellux ikun hemm tbatija kif nafuha llum, la għar-raġel (ix-xogħol fir-raba' bħala l-karatteristika tiegħu) u anqas għall-mara (it-tqala u l-ħlas bħala l-karatteristika tagħha).

## d Il -"le" tal-bniedem lil Alla



F'dan l-ambjent ta' armonija, ferħ u sliem, tfaqqa' t-traġedja tal-biża' li taqleb kollox ta' taħt fuq. B'deċiżjoni ħielsa, il-bniedem qatagħha li jemmen it-tentazzjoni li Alla mhux ta' min jafdah, u għalhekk mhux ta' min jagħti kas ta' kliemu. Il-bniedem iddeċieda li jmur kontra l-ordni ta' Alla.

Is-siġra ta' tagħrif it-tajjeb u l-ħażin hija simbolu biss. Trid tfisser is-setgħa li wieħed jiddeċiedi x'inhu t-tajjeb u x'inhu l-ħażin mingħajr ma joqgħod għal ebda ordni ta' ħadd. F'kelma oħra tfisser li wieħed jieħu post Alla u jgħix bħallikieku Alla ma jeżistix. Fil-qalba tiegħu, dan hu d-dnub ta' Adam – u ta' kull dnub ieħor. Bid-dnub il-bniedem jgħid "le" għas-setgħa ta' Alla fuqu; jiċħad li jagħraf lilu nnifsu bħala ħolqien

ta' Alla; u, jekk fit-teorija ma jiċħadx lil Alla, fil-prattika jgħix bħallikieku ma jemminx.

## e Il-firda minn Alla bħala l-għajn ta' kull ħażen

Il-konsegwenzi tal-firda tal-bniedem minn ma' Alla kienu tassew tal-biża'. Inqata' mill-għajn ta' l-għaqda u qabad it-triq tal-firda; inqata' mill-għajn tal-ħajja u qabad it-triq tal-mewt.



- *Jinfired fih innifsu*

  "U ntebħu li kienu għarwiena, ħietu weraq tat-tin u għamlu iħżma". L-għera hawn saret simbolu tad-dgħufija; ma felħux jidhru dgħajfa quddiem xulxin.

- *Jinfired mill-oħrajn*

  "Il-mara li inti tajtni għal miegħi, hi tatni mis-siġra, u jiena kilt". Minflok jagħraf ir-responsabbiltà tiegħu, iwaħħal f'dik li suppost kienet "għadam minn għadmi". Fil-kapitlu li jmiss, il-firda minn ma' l-oħrajn tidher fid-drammatiċità kollha tagħha: Kajjin joqtol lil ħuh Abel.

- *Jinfired mill-ħolqien: idaħħal il-firda u d-diżordni*

  "xewk u għolliq tnibbitlek..... bil-għaraq ta' ġbinek tiekol ħobżok. Bl-uġigħ tiled it-tfal..... u żewġek jaħkem fuqek hu".

Id-dnub hu bħas-sid li jagħti l-paga lil dawk li jaqduh: il-paga tiegħu hi l-firda, it-taħwid, il-mewt.

## iii. Norbtu r-rakkont ma' għemilna

Bħal dak ta' l-ewwel kapitlu, il-messaġġ ta' dawn il-kapitli jrid jolqot ukoll lil żminijietna u lil ħajjitna. Naraw xi jrid jgħidilna.

## diskussjoni fil-klassi



**Imġibitna quddiem il-ħażen ta' żmienna**

i. X'taħseb li huma d-dnubiet l-aktar gravi ta' żmienna?

ii. Liema xebh tara bejn id-dnubiet tagħna u d-dnub ta' Adam? X'hemm komuni bejniethom?

iii. Taħseb li aħna l-bnedmin waħedna għandna l-ħila nirbħu l-inġustizzji u l-ħażen li niskopru fina u fid-dinja?

iv. Fl-isforzi li qed isiru biex nirbħu l-ħażen, taħseb li qed issir aktar ħidma biex inneħħu l-għanqbuta milli biex neqirdu l-brimba?

### a Id-dnub tad-dinja

Id-dnub tal-bniedem tal-bidu, (id-dnub oriġinali), hu l-għerq li minnu u fuqu ssokta jikber u jixtered il-ħażen fid-dinja: Kajjin joqtol lil ħuh Abel (*Ġen 4, 8*), il-korruzzjoni u l-vjolenza tħassar l-art kollha (*Ġen 6, 11*), poplu sħiħ f'Babel jaqtagħha li jibni torri u jgħix mingħajr Alla (*Ġen 11, 4*).

Nistgħu ngħidu li, mit-tielet kapitlu tal-Ġenesi 'l quddiem, il-Bibbja f'ċertu sens hi storja waħda ta' dnub u ta' infedeltà. Bħal valanga li tiġbor magħha s-silġ li ssib fi triqtha u tkompli tikber u tintefaħ waqt li tibla' kulma ssib, "id-dnub tal-bidu" ġabar fih kull ħażen ieħor b'mod li sar il-mostru qerriedi ta' "d-dnub tad-dinja". Dan id-dnub laħaq l-abbiss tal-ħażen bil-qtil ta' l-innoċenza nfisha, ta' dak li hu waħdu tajjeb u qaddis – Ġesù Kristu.

### b Is-sitwazzjoni li nitwieldu fiha

Huwa dan id-dnub tad-dinja li, b'mod misterjuż imma reali, iniġġes u jferi mill-qiegħ lil kull min tnissel u jitnissel minn fost il-bnedmin (id-

dnub tan-nisel). Għax kull min jitnissel bħala bniedem jibda jieħu sehem mill-istat li fih sabet ruħha l-umanità wara d-dnub tal-bidu: stat ta' bnedmin li minn dinja-ġnien spiċċaw, ħtija tagħhom, f'dinja-deżert fejn tilfu l-ħila li jegħlbu l-ħażen u li jħobbu skond is-sejħa profonda tagħhom. Huma baqgħu bnedmin tassew u dak kollu li Alla ħalaq fihom baqa' tajjeb; fil-fond ta' qalbhom baqgħet ukoll ix-xewqa għall-verità u għat-tajjeb. Iżda d-dawl li bih setgħu jagħrfu 'l Alla ċajpruh u s-saħħa li jgħixu l-imħabba dgħajfuha. Kif iqegħidha San Pawl: "moħħhom intilef fil-bluha, u qalbhom bla dehen iddallmet" (*Rum 1,21*).

Dan hu l-istat li, fi żmienna wkoll, il-bniedem jiskopri fih innifsu: stat ta' firda u ta' qasma. Fih jiskopri ġlieda drammatika bejn dak li hu tajjeb u dak li hu ħażin, bejn id-dawl u d-dlam. Iżda l-aktar ħaġa traġika li jagħraf hi li aħna l-bnedmin, waħedna, ma għandniex ħila negħlbu l-attakki tal-ħażen (*ara G.S. para 13*).



## ċ Raġġ ta' tama

Hu pass kbir 'il quddiem li għarafna minn fejn hu ġej il-ħażen u x'inhu dak li jmantnih u jagħtih is-saħħa. Iżda dan ftit ikun jiswa jekk il-konklużjoni tkun li "m'hemmx x'tagħmel", "il-ħażen għandu l-aħħar kelma".

Il-karba ta' Pawlu: "Min se jeħlisni minn dan il-ġisem tal-mewt?" (*Rum 7, 24*) jeħtieġ li ssib tweġiba; tweġiba li Alla biss jista' jagħtiha, kif ta ħjiel tagħha sa mill-bidu:

**U jien inqajjem mibegħda bejnek u bejn il-mara, bejn nislek u nisilha, u hu jisħaqlek rasek, int u tħebb għal għarqubu.**

**(*Ġen 3, 15*)**

## *nibqgħu niftakru*

1. Ma nistgħux insolvu l-problema tat-tbatija u tal-ħażen, jekk l-ewwel ma nsibux x'inhu l-għerq tiegħu. Il-mistoqsija dwar x'inhu l-għerq tat-tbatija u tal-ħażen hija mistoqsija li fil-messaġġ tal-Bibbja biss tista' ssib tweġiba xierqa.

2. It-tweġiba li tagħti l-Bibbja dwar l-għerq u l-konsegwenzi tal-ħażen fid-dinja nsibuha fl-ewwel tliet kapitli tal-Ġenesi.

3. Jekk irridu nkunu nafu kemm ilu li beda l-ħolqien jew kemm ħa żmien biex sar kif nafuh illum, mhux x'tgħid il-Bibbja għandna nfittxu iżda x'tgħid ix-xjenza. Hekk ukoll dwar l-evoluzzjoni: sakemm nemmnu li ruħ il-bniedem hi maħluqa direttament minn Alla, jidher li l-Bibbja tħallina ħielsa li nemmnu jew ma nemmnux fiha. Ħwejjeġ bħal dawn ma jolqtux il-messaġġ reliġjuż u għalhekk ma jagħmlux parti mill-verità li Alla jrid iwasslilna fil-Bibbja.

4. Il-forma letterarja tat-tieni u t-tielet kapitlu tal-Ġenesi nistgħu nsejħulha l-forma ta' parabbola storika. Ħwejjeġ li jissemmew f'dan ir-rakkont bħal: is-siġra tal-ħajja, is-siġra ta' tagħrif it-tajjeb u l-ħażin, is-serp li jkellem lil Eva, Adam li jagħti l-isem lill-annimali, il-ġnien b'kotra ta' ilma, għandna noħduhom mhux bħala ħwejjeġ li kienu hekk tabilħaqq, iżda bħala simboli li jfissru ħwejjeġ aktar importanti.

5. Il-punti ewlenin tal-messaġġ reliġjuż li jridu jwasslulna dawn il-kapitli tal-Ġenesi huma:

   i. Alla hu għal kollox 'il fuq minn dak kollu li jeżisti; Hu l-Ħallieq ta' kollox; Hu waħdu s-Sid assolut ta' kollox u ta' kulħadd.

   ii. Alla ħalaq kollox tajjeb mingħajr ebda dell ta' ħażen; il-ħolqien kollu jgħanni s-sebħ u l-qawwa tiegħu.

   iii. Alla ħalaq il-bniedem bħala xbieha tiegħu u bħala l-quċċata tal-ħolqien.

   iv. Fejn hemm l-għaqda ma' Alla hemm is-sliem u l-għaqda bejn a) il-bniedem fih innifsu, b) il-bniedem u l-bnedmin l-oħra, c) il-bniedem u l-ħolqien.

   v. Fil-qalba tiegħu, id-dnub ta' Adam, bħal kull dnub ieħor, huwa s-suppervja li biha l-bniedem iwarrab lil Alla biex jgħix kif jogħġob lilu.

   vi. Il-bniedem li jinfired minn Alla jispiċċa biex iġib a) il-firda fih innifsu, b) il-firda mill-oħrajn, c) il-firda u d-diżordni fil-ħolqien.

   vii. Id-dnub tal-bniedem tal-bidu (id-dnub oriġinali) hu l-għerq li minnu u fuqu ssokta jikber u jixtered il-ħażen fid-dinja, b'mod li sar il-mostru qerriedi li jissejjaħ "id-dnub tad-dinja". Huwa dan id-dnub tad-dinja li, b'mod misterjuż imma reali, iniġġes u jferi mill-qiegħ lil kull min tnissel u jitnissel minn fost il-bnedmin (id-dnub tan-nisel).

## Objettiv Ġenerali

F'dan iż-żmien ta' żvilupp
li għaddej minnu
qed issir dejjem aktar sensittiv
fejn tidħol il-libertà tiegħek!

Tħossok tirvella
meta jidhirlek li nies bħal
missierek, ommok, l-għalliema,
qed jindaħlulek iżżejjed.

Bdejt tifhem li
l-libertà hija ġid prezzjuż.

Bdejt tifhem li,
fil-proġett ta' ħajja li trid tfassal,
il-libertà għandu jkollha
post ewlieni,
ukoll jekk mhix ħaġa ħafifa
li tiksibha, tużaha tajjeb u
tiżviluppaha.

Bdejt tifhem li,
jekk għandu jkun hemm
proġett ta' salvazzjoni,
dan għandu jagħti l-ewwel
post lil-libertà.

Fl-Eżodu Alla juri lilu nnifsu
bħala Alla li jsalva u jeħles,
bħala Alla li jagħti
garanzija sħiħa
tal-veru ħelsien mill-ħażen
u tal-veru żvilupp.

Għalhekk, ikun
ta' l-akbar interess
jekk nagħtu ħarsa mill-qrib
lejn il-proposta ta' salvazzjoni
li jipproponilna.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tagħmel lista tax-xbihat "foloz" ta' Alla li jeżistu fostna l-Maltin.
- Tidentifika l-istil li bih inkiteb il-ktieb ta' l-Eżodu b'mod li tkun tista' tifhem aħjar il-ġrajjiet li jirrakkonta.
- Turi x'inhu l-messaġġ reliġjuż li Alla ried iwassal fil-ġrajjiet ta' a) il-jasar tal-poplu Lhudi fl-Eġittu, b) il-ħelsien permezz tal-Baħar tal-Qasab, ċ) il-patt ma' Alla fuq is-Sinaj, d) l-ikla ta' l-Għid.
- Turi kif ix-xbiha ta' Alla bħala Alla li jrid isalva u joffri libertà sħiħa, tolqot il-ħajja tiegħek u ta' sħabek illum.
- Tippreżenta l-liġi ta' Alla bħala rigal prezzjuż li jiggarantixxi l-ħarsien u l-iżvilupp tal-bniedem.
- Tispjega kif it-tweġiba li Alla jistenna minna hija li jkollna fiduċja u fedeltà sħiħa fih u fil-kelma tiegħu billi nagħmlu fil-prattika dak li jgħidilna.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❑ Analisi ta' kummenti dwar Alla li nisimgħu fostna. ❑ Tagħrif ġenerali biex nistgħu nifhmu sewwa l-messaġġ tal-ktieb ta' l-Eżodu. ❑ Il-jasar tal-poplu u s-sejħa ta' Mosè. ❑ Il-ħelsien mill-Eġittu u l-ħelsien tagħna. ❑ Il-patt tas-Sinaj u r-rabta tagħna ma' Alla. ❑ Il-liġi ta' Alla bħala gwida għall-veru ħelsien. ❑ Dak li Alla jistenna min-naħa tagħna.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni

Kont ili ma nitlob bis-serjetà xi sentejn. Bħal daż-żmien sena kellna suspett qawwi li ommi seta' kellha *cancer*. Domna ġimgħa sakemm ġiena r-riżultat tad-demm. Qatt ma naf li tlabt daqshekk bil-qalb daqs dik il-ġimgħa. B'xorti tajba ġiena riżultat tajjeb: minn dak li ħsibna ma kien hemm xejn. Issa kważi għaddiet sena. Minbarra xi talba 'l hemm u 'l hawn, ili minn dak iż-żmien ma nitkellem ma' Alla bis-serjetà.

Meta niġi biex nitlob xi grazzja lil Alla, inħoss li qabel irrid nagħtih xi ħaġa li tkun togħġbu: xi wegħda, xi quddiesa, xi rużarju, xi sagrifiċċju. Bħalma ma nistax nippretendi li nixtri *jeans* mingħajr ma nħallas tiegħu, ma nistax nippretendi li Alla jagħtini xi ħaġa jekk qabel ma nkunx tajtu xi ħaġa tagħha.

Kieku ma kontx naf bil-kmandamenti ta' Alla, naħseb li kont inkun aktar kuntent. Kont inkun aktar liberu li nagħmel li rrid mingħajr ma nħoss is-sens tal-ħtija.

Inħoss li anqas ma naħseb f'Alla aktar aħjar. Infittex li nedha fl-istudju, fil-*hobbies*, fid-diski u fil-kumpannija tal-ħbieb.



## diskussjoni fi gruppi

**Xi xbieha għandna ta' Alla**

i. Ġieli ltqajna ma' min jaħseb hekk dwar Alla?

ii. X'jidhrilna minn dawn il-kummenti? Naqblu magħhom?

iii. Meta wieħed jaħseb ftit, x'inhi x-xbieha ta' Alla li toħroġ minn dawn il-kummenti? Dawn il-kummenti lil Alla ma' min ixebbhuh?

iv. X'inhu dak li taħseb int dwar Alla? Ma' min ixxebbhu?

Il-kummenti dwar kif inħarsu lejn Alla nistgħu niġbruhom taħt dawn l-erba' tixbihat:

- Xi ħadd ta' kobor bla qies li qiegħed xi mkien hemm fuq; jaf kollox, jista' kollox, kollox tiegħu u jista' jagħmel li jrid; xi ħadd li, kollox ma' kollox, ftit jimpurtah mill-interessi tagħna; jaqbeż biss meta jirċievi xi offiża biex jikkastigaha.

- Xi ħadd li lest biex jagħtina xi grazzja, basta qabel inħallsuh tagħha b'xi opra tajba: qisu negozjant kbir tal-grazzji.

- Xi ħadd kapriċċjuż li qabad u għabbiena b'ħafna liġijiet ibsin, xi drabi bla bżonn jew bla raġuni, li jxekklulna l-libertà u jtellfuna l-gost tal-ħajja. Iżda, jogħġobna jew ma jogħġobniex, jaqblilna nobduhom għax, jekk le, il-kastig ikun bil-wisq agħar.

- Xi ħadd bħat-tabib jew l-avukat; qiegħed hemm biss biex nersqu lejh meta jkollna bżonnu; xi ħadd li ma jidħolx meta l-affarijiet imorru tajjeb.

Dawn l-ideat dwar Alla jaqblu jew ma jaqblux max-xbieha li Alla jagħtina tiegħu nnifsu fil-Bibbja? Huma xbihat ta' Alla l-veru jew ta' alla falz?




Il-ġrajja ta' l-Eżodu, bħala l-ġrajja ċentrali li fuqha jdur it-Testment il-Qadim kollu, tagħtina stampa ċara ta' min hu Alla u ta' kif għandna nħarsu lejh.

## 1 Il-jasar u s-sejħa

### i. Naqraw ir-rakkont

*Poplu mjassar u magħkus*

Il-poplu ta' Alla jagħraf il-bidu tiegħu fis-sejħa ta' Abraham. Abraham emmen f'Alla u Alla wiegħdu: "Jien inbierkek żgur u nkattarlek sewwa lil nislek bħall-kwiekeb tas-sema u bħar-ramel f'xatt il-baħar...... U jitbierku b'nislek il-ġnus kollha ta' l-art" (*Ġen 22,17*).



Abraham kellu lil Iżakk, u Iżakk kellu lil Ġakobb li kien jissejjaħ ukoll Israel, l-isem li bih il-poplu Lhudi għadu magħruf sa llum. Ġakobb kellu tnax-il tifel li minnhom ħarġu t-tnax-il tribù tal-poplu. Minħabba ġuħ kbir f'pajjiżhom, ulied Ġakobb niżlu l-Eġittu fejn intlaqgħu minn ħuhom Ġużeppi, li snin qabel kienu bigħuh lil neguzjanti ta' l-ilsiera u li issa kien laħaq gvernatur fuq l-Eġittu. Iżda ġara li meta għadda ż-żmien:

Laħaq sultan ġdid fl-Eġittu, li ma kienx jaf lil Ġużeppi, u qal lill-poplu tiegħu: "Araw, il-poplu ta' wlied Israel kiber ħafna u sar aqwa minna. Ejjew nimxu bil-għaqal miegħu, li ma jikbirx aktar u tqum xi gwerra, jingħaqad ma' l-għedewwa tagħna, jaħbat għalina, u jitlaq 'il barra mill-pajjiż."

U għamlu mgħallmin tax-xogħol fuqhom biex jgħakksuhom b'xogħol iebes. U hekk lill-Fargħun bnewlu l-ibliet ta' l-imħażen: Pitam u Ragħmses. Imma aktar ma kienu jgħakksuhom, aktar kienu joktru u jixterdu; u l-Eġizzjani bdew jitbeżżgħu minn ulied Israel; u ġagħlu lil ulied Israel jaħdmu bl-iebes fit-tafal u l-madum, u fix-xogħol tar-raba': f'kull xogħol li kienu jqabbduhom, kienu jħaddmuhom bl-aħrax....... Il-poplu, iżda, baqa' joktor u jissaħħaħ ħafna.

Il-Fargħun, imbagħad ordna lin-nies kollha tiegħu u qalilhom: "Ħallu l-bniet kollha jgħixu, u ixħtu fix-xmara s-subien li jitwieldu."

*(Eż 1, 8-14.22)*

Biex teħles lil binha mill-mewt, omm Lhudija qegħditu f'qoffa tal-papiru u ħallietu f'wiċċ l-ilma tax-xmara Nil. It-tifel instab minn bint il-Fargħun u bdiet tqisu tagħha. Semmietu Mosè "għax", qalet, "salvajtu mill-ilma." Hekk Mosè kiber u trabba fil-palazz tal-Fargħun.

Meta kiber, Mosè mar ħdejn ħutu l-Lhud u ra x-xogħol iebes tagħhom. Wieħed Eġizzjan kien qiegħed isawwat raġel Lhudi. Mosè qatel l-Eġizzjan u difnu fir-ramel. Biex jeħles mill-qilla tal-Fargħun kellu jaħrab fl-art ta' Midjan fejn iżżewweġ lil Siffora u beda jieħu ħsieb l-imrieħel li kellu missierha (*Eż 2, 11-22*)

### *Is-sejħa ta' Mosè*

Għadda ż-żmien u miet is-sultan ta' l-Eġittu; u wlied Israel bdew jitniehdu taħt il-jasar u jgħajtu. L-għajat tagħhom mill-jasar wasal sa għand Alla. Alla xeħet ħarstu fuq ulied Israel u ra f'liema stat kienu.

Mosè kien jirgħa l-merħla ta' ħatnu; u ħa l-merħla 'l hemm fid-deżert, u wasal sa ħdejn Ħoreb, il-muntanja ta' Alla. Hawn deherlu l-Anġlu tal-Mulej f'ħuġġieġa nar qalb il-għolliq. Mosè ħares u ra l-għolliq jaqbad bin-nar bla ma jintemm. Mosè qal: "Ħa nersaq u nara din id-dehra ta' l-għaġeb, għala mhux jinħaraq il-għolliq."

Il-Mulej rah riesaq biex jara u Alla sejjaħlu minn qalb il-għolliq u qallu: "Mosè, Mosè." U Mosè wieġbu: "Hawn jien!" U l-Mulej qallu:



"La tersaqx 'l hawn. Neħħi l-qorq minn riġlejk, għax il-post li inti fuqu hu art qaddisa." U ssokta jgħidlu: "Jien hu Alla ta' missirijietek: Alla ta' Abraham, Alla ta' Iżakk u Alla ta' Ġakobb." Mosè għatta wiċċu għax beża' jħares lejn Alla.

U l-Mulej qallu: "Jien ħarist u rajt it-tbatija tal-poplu tiegħi fl-Eġittu. U jiena smajt il-karba tagħhom minħabba fl-argużini tagħhom u għaraft l-uġigħ tagħhom. Issa nżilt biex neħlishom minn idejn l-Eġizzjani u biex intellagħhom minn dik l-art u neħodhom f'art tajba u wiesgħa, f'art tnixxi ħalib u għasel.... Ejja mela ħa nibagħtek għand il-Fargħun biex toħroġ lil ulied Israel, il-poplu tiegħi, mill-Eġittu."

Mosè wieġeb lil Alla: "Min jien biex immur quddiem il-Fargħun u noħroġ lil ulied Israel mill-Eġittu?" U Alla wieġbu: "Jiena nkun miegħek, ......; meta tkun ħriġt il-poplu mill-Eġittu, intom tqimu lil Alla fuq din il-muntanja."

Mosè reġa' wieġeb: "Ara, jiena mmur għand ulied Israel u ngħidilhom: 'Alla ta' missirijietkom bagħatni għandkom,' u huma jistaqsuni, 'X'jismu?' Jien x'ngħidilhom?" Alla wieġbu: "Jien li Jien." U kompla jgħidlu: "Hekk għidilhom lil ulied Israel, 'Jien-Hu bagħatni għandkom.' Dan ikun ismi għal dejjem u dan l-isem ifakkarkom fija minn nisel għal nisel."

*(Eż 2, 23 – 3, 15)*

### ii. Nirriflettu fuq ir-rakkont



**diskussjoni fi gruppi**

**Is-sejħa ta' Mosè**

i. Taħseb li kienet kumbinazzjoni li, meta kien għadu tarbija, Mosè nstab minn bint il-Fargħun? Kemm taħseb li kien importanti li Mosè jitrabba fil-palazz tal-Fargħun? Għaliex?

ii. Kif taħseb li ħassu Mosè meta sema' lil Alla jkellmu mill-għolliq jaqbad? Għaliex taħseb li ħassu hekk? Qatt ħassejtek bħalu? Meta ngħidu li aħna naduraw lil Alla, xi nkunu qegħdin nifhmu?

iii. X'kien il-messaġġ li Alla ta lil Mosè? X'laqtek f'dan il-messaġġ? Minn dan il-kliem ta' Alla, x'jidher li huma l-interessi tiegħu?

iv. Bħala ħidma għad-dar, fuq il-pitazz tax-xogħol ikteb: a) talba ta' adorazzjoni lil Alla, u b) talba ta' tifħir u ringrazzjament.

### a Kif issawwar il-ktieb ta' l-Eżodu

Il-ġrajjiet ta' l-Eżodu seħħu madwar 1250 sena qabel Kristu, iżda nkitbu kif nafuhom illum, xi 600 sena wara. Sa dan iż-żmien, dawn ir-rakkonti baqgħu jintirtu minn fomm għal ieħor, mill-missier għall-iben, bil-konvinzjoni li dak li nbeda f'dawn il-ġrajjiet kien għadu jitkompla fil-ħajja ċivili u reliġjuża tal-poplu Lhudi. L-awtur li ta lill-ktieb il-forma ta' l-aħħar kellu jiġbor u jgħaqqad flimkien diversi tradizzjonijiet li kienu żviluppaw f'ambjenti differenti. Dan jispjega għaliex fil-ktieb ġieli jinstabu aktar minn verżjoni waħda ta' l-istess ġrajja (*ara Eż 3-4 u Eż 6*).



### b Dokumenti oħra barra mit-test tal-Bibbja

Għall-ġrajjiet li seħħu fl-imgħoddi hekk imbiegħed bħal ma seħħu l-ġrajjiet ta' l-Eżodu, ma nistgħux nippretendu li nsibu dokumentazzjoni kbira barra mit-test innifsu. B'danakollu nistgħu ngħidu li, kollox ma'

kollox, il-ġrajjiet ta' l-Eżodu jixhduhom ukoll diversi papiri, pitturi fl-oqbra u sejbiet arkeoloġiċi oħra. B'mod partikolari, hemm qbil bejn l-istudjużi li l-ġrajjiet ta' l-Eżodu seħħew fi żmien il-Fargħun Ramses II (1290-1224 q.K.) u ibnu Merneptah (1224-1214 q.K.).

### ċ Huwa Alla waħdu li minn rajh iwettaq il-pjan ta' ħelsien

Waqt li l-poplu ma għandu ebda tama li qatt jista' jinħeles bil-qawwa tiegħu nnifsu, Alla jibda jwettaq il-pjan tiegħu ta' ħelsien: jeħles tifel tat-twelid minn mewt żgura. U mhux hekk biss; jagħmel li dan it-tifel jitrabba fejn seta' jieħu l-aqwa edukazzjoni ta' dak iż-żmien: mhux biss edukazzjoni fil-qari u fil-kitba, iżda wkoll fit-tmexxija u l-amministrazzjoni tal-gvern, tal-ġustizzja u ta' l-armata; edukazzjoni li tant kellha tiswielu 'l quddiem.

### d Alla kbir u għoli; quddiemu nbaxxu rasna u nadurawh

Quddiem Alla, bħal Mosè nagħrfu ċ-ċokon tagħna; nagħrfu li ma hemm ebda proporzjon bejnu u bejnna. Kif aktar tard ikanta David bis-Salm 8: "Inħares lejn is-smewwiet, għemil subgħajk, il-qamar u l-kwiekeb li inti qegħidt fihom! X'inhu l-bniedem biex tiftakar fih, bin il-bniedem biex taħseb fih?" Quddiem Alla, "id-dinja kollha qisha traba fil-miżien, jew qatra nida ta' l-għodwa li tinżel fuq l-art." (*Għerf 11, 22*)

Ma rridu ninsew qatt li Alla waħdu hu l-Qaddis, l-Etern, l-aktar Għoli, 'il fuq minn kull ħaġa maħluqa. Hu waħdu hu l-Ħallieq ta' kollox, is-Sid tas-sema u l-art, dak li jimla kullimkien bil-preżenza tiegħu.

Bħal Mosè quddiem l-għolliq jaqbad, aħna wkoll ninqabdu fil-misteru bla tarf ta' Alla: minn naħa bħal nibżgħu u nidħlu fina nfusna; minn naħa bħal ninġibdu minnu u rridu nersqu lejh. Quddiemu nbaxxu rasna u nadurawh fis-skiet. Quddiemu nuru li aħna lesti biex nagħmlu li jrid hu.



Alla kbir u qawwi, Alla li quddiemu ngħattu wiċċna u nadurawh, ma huwiex Alla li ma jimpurtahx mill-ġid tagħna l-

bnedmin, l-aktar ta' min ikun ibati. Huwa Alla li jisma' l-krib tal-magħkus u tal-maħqur u juri li hu, kollu kemm hu, favur tiegħu u kontra min iżommu fil-jasar u jaħqru. Hu Alla li ma riedx jibqa' għal kollox moħbi. Kif irid ifissrilna b'ismu, huwa "Jaħweh", li tfisser, "Jien dak li hu", "Jien dak li hu preżenti u attiv fl-istorja biex isalva". Quddiemu nqumu mill-qtigħ il-qalb u nħarsu lejn il-ħajja b'kuraġġ sħiħ.

## 2 Mill-jasar lejn il-Patt

### i. Naqraw ir-rakkont

*Il-ħelsien mill-Eġittu*

B'fiduċja kbira fil-qawwa ta' Alla, Mosè reġa' lura lejn l-Eġittu biex iwassal lill-Fargħun l-ordni ta' Alla. Miegħu kellu lil ħuh Aron, billi dan kien jaf jitkellem aħjar minnu. Imma kif qatt seta' jipperswadi l-aktar sultan qawwi ta' żmienu biex iċedi l-ilsiera tiegħu? Il-Bibbja turi li kellu jkun biss bis-saħħa ta' l-indħil ta' Alla li dan seta' jseħħ; kellha tkun l-esperjenza qarsa ta' l-għaxar kastigi, l-aktar tal-mewt ta' l-iben il-kbir f'kull familja Eġizzjana, li ġiegħlet lill-Fargħun iċedi.

Fl-aħħar il-Fargħun ħalla l-poplu jitlaq. U wlied Israel telqu minn Ragħmses għal Sukkot, madwar sitt mitt elf raġel bil-mixi barra t-tfal. U telgħet magħhom kotra kbira ta' nies, u nagħaġ, u baqar u mrieħel kbar ħafna......

U telqu minn Sukkot, u waqfu f'Etam f'tarf id-deżert. U l-Mulej bin-nhar kien jimxi quddiemhom f'kolonna ta' sħab biex jurihom it-triq u bil-lejl f'kolonna tan-nar biex jagħtihom id-dawl......



Meta s-sultan ta' l-Eġittu qalulu li kienu ħarbu, il-Fargħun u l-qaddejja tiegħu bidlu fehmithom dwar il-poplu u qalu: "X'morna għamilna u bgħatna lil Israel biex issa ma jaħdmilniex iżjed." U ħejja l-karru tiegħu, u ħa l-poplu tiegħu miegħu. U ħa sitt mitt karru magħżula u l-karrijiet kollha ta' l-Eġizzjani bil-fizzjali fuqhom ukoll......

Meta l-Fargħun kien qorob lejhom, ulied Israel refgħu għajnejhom u raw l-Eġizzjani resqin lejhom. Ulied Israel qabadhom biża' kbir u sejħu lill-Mulej. Mosè wieġeb lill-poplu: "La tibżgħux! Żommu sħiħ, u taraw is-salvazzjoni li se jġibilkom illum il-Mulej"......

U Mosè medd idu fuq il-baħar, u l-Mulej reġġa' lura l-baħar b'riħ qawwi mil-lvant matul il-lejl kollu; il-baħar ixxotta u l-ilmijiet inferqu. U mbagħad ulied Israel daħlu fin-niexef f'nofs il-baħar; l-ilmijiet kienu għalihom qishom ħitan fuq il-lemin u fuq ix-xellug.

L-Eġizzjani marru warajhom u daħlu f'nofs il-baħar, iż-żwiemel, il-karrijiet u r-rikkieba. Fis-sahra ta' filgħodu, il-Mulej xeħet ħarsa fuq it-tined ta' l-Eġizzjani, u ħarbathom. U xekkel ir-roti tagħhom u bit-tbatija setgħu jmexxuhom...... U Mosè medd idu fuq il-baħar. U ma sbieħ il-jum il-baħar reġa' lura fejn kien qabel, u l-Eġizzjani, huma u jaħarbu, sabu ruħhom fih. Hekk il-Mulej gerbibhom f'nofs l-ilma......

Dak in-nhar il-Mulej salva lil Israel minn id l-Eġizzjani. Ra Israel kulma għamel il-Mulej lill-Eġizzjani bil-qawwa ta' driegħu. U beża' l-poplu mill-Mulej, u emmen fil-Mulej u f'Mosè l-qaddej tiegħu.

(Eż 12, 37 – 14, 30)



### *Il-mixja fid-deżert*

Minn Baħar il-Qasab, il-poplu beda l-mixja tiegħu fid-deżert lejn l-art imwiegħda. Taħt it-tmexxija ta' Mosè ħarġu lejn id-deżert ta' Sur. Fil-ħmistax-il jum tat-tieni xahar minn meta ħarġu mill-art ta' l-Eġittu, waslu fid-deżert ta' Sin. Hawnhekk, minkejja dawk l-għeġubijiet kollha li Alla kien diġà għamel magħhom, il-poplu beda jeħodha kontra Mosè u Aron.

**"Mhux li mitna b'id il-Mulej fl-art ta' l-Eġittu meta konna ħdejn il-borom tal-laħam u konna nieklu ħobż bix-xaba'! Ħriġtuna f'dan id-deżert biex toqtlu bil-ġuħ din il-ġemgħa kollha!"**

**Il-Mulej imbagħad qal lil Mosè: "Ara, se nibagħtilkom xita ta' ħobż mis-sema. Il-poplu kollu joħroġ u jiġbor minn jum għal ieħor kemm ikun jinħtieġ għall-ġurnata. Filgħaxija tieklu l-laħam u filgħodu tixbgħu bil-ħobż. U tkunu tafu li jiena l-Mulej, Alla tagħkom."**

**U ġara li filgħaxija dehret qatgħa summien tittajjar fil-għoli u għattiet it-tined kollha, u filgħodu kien hemm wiċċ nida madwar it-tined. Meta din in-nida għabet, fuq wiċċ id-deżert kien hemm xi ħaġa rqiqa qisha ġlata fuq l-art. Malli wlied Israel raw dan, bdew jgħidu wieħed lil ieħor: "Manhu? Dan x'inhu?" ...... U semmew dan l-ikel: "Manna"; kienet qisha żerriegħa bajda tal-kożbor, u t-togħma tagħha kienet bħal ftira bil-għasel.**

**(Eż 16, 3-31)**

Mid-deżert ta' Sin waslu f'Rafidim. Hawnhekk ma kienx hemm ilma x'jixorbu, u għal darba oħra l-poplu reġa' ħadha kontra Mosè u kontra Alla. Bil-paċenzja ta' missier li jgħallem lil ibnu jimxi waħdu, Alla jgħid lil Mosè biex bil-ħatar tiegħu jagħti daqqa fuq il-blat tal-Ħoreb, u minnu ħareġ l-ilma biex jixrob il-poplu.

Periklu ieħor fit-triq tal-libertà kienu l-Għamalkin, razza ta' nies tad-deżert li riedu jisirqulhom kulma kellhom. Għal darba oħra Alla jeħlishom bil-qawwa tat-talb ta' Mosè.

**ii. Nirriflettu fuq ir-rakkont**



**diskussjoni fi gruppi**

**Il-ħelsien mill-jasar**

i. Hawn min jirraġuna bħall-Fargħun li *might is right*. Jekk tħares lejn il-messaġġ tal-Bibbja f'din is-silta, xi twieġeb lil min jirraġuna hekk?

ii. "Mhux li mitna b'id il-Mulej fl-art ta' l-Eġittu meta konna ħdejn il-borom tal-laħam u konna nieklu ħobż bix-xaba'." Il-poplu jibża' mir-riskji li l-libertà ġġib magħha; irid jerġa' lura fil-jasar basta jserraħ rasu li se jimla żaqqu. Taħsbu li l-libertà ġġib magħha problemi ġodda? Liema? Qatt rajt jew smajt lil min jgħid li l-futur ibeżżgħu jew jaqtagħlu qalbu? X'garanzija jagħti Alla lil min jemmen fih u fit-tmexxija tiegħu?

iii. Bħala ħidma għad-dar, fuq il-pitazz tax-xogħol ikteb talba għall-kuraġġ u għall-għajnuna biex tista' tikber fil-veru ħelsien.

**a Il-ġrajjiet huma mkabbrin biex joħorġu aħjar is-setgħa ta' Alla**

Il-forma letterarja ta' dan il-ktieb tissejjaħ **saga** (għamla ta' epika) **reliġjuża**. F'din il-forma, l-iskop prinċipali ta' l-awtur mhuwiex biss li jirrakkonta dak li ġara, imma li jqanqal, isaħħaħ u jiċċelebra l-fidi tal-qarrejja tiegħu. Dan ifisser li f'dan l-istil l-awtur iħossu ħieles li jkabbar u jidealizza ċerti ġrajjiet biex joħroġ aħjar il-messaġġ li ried iwassal; huwa bħal meta wieħed jikteb bi stil ta' paniġierku. Huwa minħabba din il-forma letterarja li fil-ktieb ta' l-Eżodu nsibu ċerti ġrajjiet li l-awtur sagru żejjinhom u żviluppahom b'mod li joħroġ aħjar is-setgħa bla tarf ta' Alla. Dan jidher li kien il-każ kemm fil-ħelsien tal-poplu mill-Eġittu, kemm fil-qsim tal-Baħar tal-Qasab u kemm fil-mixja fid-deżert, l-aktar fil-ġbir tal-manna u l-qbid tas-summien.

Dwar il-qsim tal-Baħar tal-Qasab, it-test innifsu jagħtina x'nifhmu li l-Lhud "ħarbu" mill-Eġittu forsi minn post fejn kien hemm ħafna qasab u tajn. Il-poplu rnexxielu jaħrab, iżda l-armata ta' karrijiet biż-żwiemel

Eġizzjani li ġriet warajhom weħlet fit-tajn. Għall-poplu dan kien sinjal ċar li Alla kien magħhom u li kien hu li ħelishom. Maż-żmien, dan l-intervent ta' Alla ġie mkabbar bil-bosta biex sar il-miraklu tal-Baħar tal-Qasab. Hija l-forma letterarja magħżula li wasslet għal dan l-iżvilupp.



Hekk ukoll jista' jingħad dwar il-ġbir tal-manna u l-qbid tas-summien. Minn studji dwar il-fenomeni naturali li kienu jiġru u li xi wħud għadhom jiġru f'dawn l-inħawi, wieħed jista' jikkonkludi li dawn wkoll setgħu kienu fatti naturali. Ix-xita ta' ħobż mis-sema, il-manna, kienet aktarx bħal likwidu ħelu li joħroġ bil-lejl mill-friegħi tas-siġar, xjentifikament imsejjaħ *tamarix mannifera* u li meta jaqa' fl-art u jiltaqa' ma' l-arja kiesħa tal-lejl jagħqad f'għamla ta' boċċi żgħar. Għall-ħabta tar-rebbiegħa, is-summien jemigra lejn il-Mediterran fi qtajjiet kbar mill-Afrika u l-Arabja u, billi jasal għajjien fuq ix-xatt, ma jkunx diffiċli li taqbdu.

Għalhekk, dawn il-ġrajjiet setgħu kienu ħwejjeġ naturali. Dak li huwa straordinarju huwa l-mod kif ġraw u ż-żmien li fih saru (bħala eżempju, il-kastigi laqtu biss l-Eġizzjani u mhux il-Lhud u saru meta Mosè ta l-ordni u l-poplu kien jeħtieġhom). Il-poplu ma kellu ebda dubju li fihom kienet tidher l-id setgħana ta' Alla, li tieqaf u ċċekken lil min hu kburi u tħares lill-poplu tiegħu fil-mixja lejn ħelsien sħiħ.

## b Fil-qalba tagħha l-Istorja hi taħt is-setgħa tal-pjan ta' Alla

Għalina, dawn il-ġrajjiet huma sinjal ċar li l-istorja mhix maħkuma mill-liġi ta' min hu b'saħħtu, tad-dittaturi ( il-Fargħun), iżda mill-pjan ta' salvazzjoni li Alla fassal għall-bniedem. Huma wkoll sinjal ċar tar-rieda sħiħa ta' Alla li jħares bla waqfien il-poplu tiegħu (kolonna ta' sħab u kolonna tan-nar) u li kapaċi jegħleb kull tfixkil (il-Baħar tal-Qasab), biex isalva l-bniedem.

## ċ Lejn ħelsien sħiħ

Biex il-bniedem jikseb is-salvazzjoni, mhux biżżejjed li jeħles minn dak li kien iżommu mjassar. Dan huwa biss l-ewwel pass. Il-bniedem jikseb ħelsien u salvazzjoni sħiħa meta jsib dak kollu li jgħinu biex jiżviluppa

lilu nnifsu. Il-ħsieb ta' Alla ma kienx biss li jeħles il-poplu Lhudi mill-jasar ta' l-Eġittu. Dan kien biss l-ewwel pass. Dak kollu li Alla għamel s'issa kien tħejjija biex imbagħad iwassalhom għall-Patt ta' mħabba li kellu joffrilhom fuq is-Sinaj. Il-ħelsien kellu jilħaq l-iskop tiegħu fil-Patt ma' Alla.

### d Triq ta' ħelsien hi triq ta' responsabbiltà

Li timxi fil-libertà jfisser li terfa' r-responsabbiltà; ifisser li trid tħabbat wiċċek ma' diffikultajiet li qabel kien jaħseb għalihom ħaddieħor. Kien hemm waqtiet li fihom il-poplu beda jibża' mid-diffikultajiet li ġabitlu l-libertà li kiseb u beda jaqta' qalbu. Kien għadu ma jafdax f'Alla u fih innifsu. Iżda Alla ried iwasslu lejn libertà sħiħa; għalhekk jieħu paċenzja bih u jedukah bil-mod il-mod.

## 3 Il-Patt jibda jseħħ

### i. Naqraw ir-rakkont

***Alla jipproponi l-Patt: Hu jintrabat li......***

Fil-bidu tat-tielet xahar mill-ħruġ ta' wlied Israel mill-art ta' l-Eġittu, dak in-nhar stess waslu fid-deżert tas-Sinaj u waqqfu t-tined biswit il-muntanja.

**Mosè tela' ħdejn Alla, u l-Mulej sejjaħlu mill-muntanja u qallu: "Dan għid lil dar Ġakobb: Rajtu intom x'għamilt lill-Eġizzjani, u kif lilkom ġarrejtkom fuq il-ġwienaħ ta' l-ajkli u ressaqtkom lejja. Issa, jekk tisimgħu leħni u żżommu l-patt tiegħi, intom tkunu l-wirt tiegħi minn fost il-popli kollha, għax l-art kollha tiegħi. Intom tkunu għalija saltna ta' qassisin u ġens qaddis. Dan hu l-kliem li tgħid lil ulied Israel."**

*(Eż 19, 1-6)*



Il-muntanja Sinaj kif tidher minn isfel.

*Il-poplu jintrabat li.......*

Imbagħad Mosè mar isejjaħ lix-xjuħ tal-poplu, u qegħdilhom quddiemhom dan il-kliem kollu li ordnalu l-Mulej. U l-poplu kollu wieġeb b'leħen wieħed u qallu: "Kull ma qal il-Mulej aħna nagħmluh."

U Mosè ressaq kliem il-poplu quddiem il-Mulej. U l-Mulej kellimhom u qalilhom dan kollu: Jiena hu l-Mulej, Alla tiegħek, li ħriġtek mill-art ta' l-Eġittu, minn dar il-jasar:



Ma jkollokx allat oħra għajri.
La ssemmix l-isem tal-Mulej, Alla tiegħek, fix-xejn.
Ftakar f'jum is-Sibt u qaddsu.
Weġġaħ lil missierek u lil ommok.
La toqtolx.
La tagħmilx adulterju.
La tisraqx.
La tagħtix xhieda giddieba kontra għajrek.
La tixtieqx dar għajrek.
La tixtieqx il-mara ta' għajrek.

Meta temm jitħaddet ma' Mosè fuq il-muntanja Sinaj, il-Mulej taħ it-twavel tal-ġebel miktuba bis-saba' ta' Alla.

*(Eż 20, 1-17)*

*Il-Patt iffirmat*

Mosè niżel jgħid lill-poplu kull ma qallu l-Mulej u kull ma ordnalu. Il-poplu wieġeb b'leħen wieħed u qal: "Kull ma qalilna l-Mulej nagħmluh."

Mosè kiteb il-kliem kollu tal-Mulej, u filgħodu qam, bena altar taħt il-muntanja u waqqaf tnax-il plier għat-tnax-il tribù ta' Israel. Imbagħad bagħat xi żgħażagħ minn ulied Israel biex joffru sagrifiċċji u joqtlu għoġiela bħala sagrifiċċji tas-sliem lill-Mulej.

Mosè ħa nofs id-demm u qiegħdu fi bwieqi, u xerred in-nofs l-ieħor fuq l-artal. Imbagħad ħa l-ktieb tal-patt, u qara minnu hekk li seta' jisimgħu l-poplu. U huma qalu: "Kull ma qalilna l-Mulej nagħmluh, u nisimgħu minnu."

Mosè mbagħad ħa d-demm u, hu u jroxxu fuq il-poplu, qal: "Hawn hu d-demm tal-patt li l-Mulej għamel magħkom skond dan il-kliem kollu."

*(Eż 24, 3-8)*



## ii. Nirriflettu fuq ir-rakkont



**diskussjoni fi gruppi**

**Il-Patt bejn Alla u l-poplu**

i. X'kienet il-proposta li permezz ta' Mosè, Alla għamel lill-poplu hekk kif wasslu fejn is-Sinaj? Favur min kienet din il-proposta, favur Alla jew favur il-poplu? Għaliex? Din il-proposta x'tgħidilna dwar l-interess li Alla għandu fina?

ii. Normalment, iż-żgħażagħ ta' żmienna kif iħarsu lejn il-kmandamenti ta' Alla, bħala xi ħaġa sabiħa jew ta' dwejjaq? Għaliex?

iii. Mingħajr il-kmandamenti ta' Alla taħseb li konna nkunu aħjar u aktar liberi? Għaliex?

iv. Fuq il-pitazz tax-xogħol, bħala ħidma għad-dar, ikteb talba ta' fiduċja f'Alla mibnija fuq ir-rabta ta' mħabba li Alla ried li jkollu magħna.

## a Proposta ta' ħbiberija intima

Waqt li jibqa' Alla kbir u qawwi, Alla li quddiemu ninxteħtu fl-art u ngħattu wiċċna, huwa Alla li jrid jegħleb id-distanza ta' bejnietna u minn rajh jiġi jintrabat magħna f'patt kollu kemm hu favur tagħna. U l-Patt li jipproponi mhuwiex rabta bejn żewġ barranin imma bejn tnejn li jridu jaqsmu l-istess ħajja, bħalma omm u missier iridu jaqsmu ħajjithom ma' uliedhom.



Bħalma l-qalb hi għalina s-simbolu ta' l-imħabba, għal-Lhud id-demm kien is-simbolu tal-ħajja. "Imma l-laħam b'demmu ġo fih, li hu ħajtu, la tikluhx. U jien nitlob kont ta' demmkom, li hu ħajjitkom" (*Ġen 9,4-5*). Meta Mosè jaqsam id-demm u jroxx nofsu fuq l-altar u nofsu fuq il-poplu jrid juri li Alla jrid iwettaq mal-poplu tiegħu għaqda ta' ħajja.

Għalhekk, ix-xbieha li għandu jkollna ta' Alla tagħna mhix ta' xi ħadd li trid tħallsu biex jagħtik xi ħaġa. Huwa Alla li qabel tajnieh xi ħaġa diġà tana kollox. *Int, kemm tapprezza dak li Alla diġà għamel miegħek?*

## b Fil-għaqda ma' Alla tinkiseb il-vera libertà

Wara l-ħelsien mill-jasar, il-ħelsien sħiħ jinkiseb fil-għaqda tal-bniedem ma' Alla. Il-poplu kiseb il-ħelsien mill-jasar ta' l-Eġittu. Iżda x'jaqbad jagħmel il-poplu b'dan il-ħelsien? Kif jista' jħarsu biex ma jerġax jaqa' mjassar? Kif jista' jħaddmu b'mod li jkun ta' ġid għalih u għal uliedu?

Biex jagħmel dan triq waħda biss hemm: il-għaqda ma' Alla. F'Alla biss jista' l-bniedem isib il-verità li tegħleb il-qerq, it-tjieba li tegħleb il-ħażen, il-ħajja li tegħleb il-mewt.

## ċ Fil-liġi ta' Alla l-garanzija tal-libertà

Alla mhux biss jgħin lill-bniedem jikseb il-libertà, iżda jrid jagħtih ukoll il-garanzija għall-ħarsien u l-iżvilupp tagħha. Huwa b'dan il-ħsieb li jagħti l-liġi tiegħu lill-poplu, fil-waqt innifsu li fih jintrabat miegħu bħala sieħeb. "Jien hu l-Mulej Alla tiegħek li ħriġtek mill-art ta' l-Eġittu, minn dar il-jasar." B'dan il-kliem, Alla mhux biss juri s-setgħa li issa kellu fuq il-poplu biex jagħtih il-liġi; irid ukoll juri li din il-liġi qiegħed jagħtiha biex jiggarantixxi għall-poplu l-libertà li għadu kif kisiblu. Din hija t-triq li l-poplu jrid jimxi fiha, mhux biss biex ma jerġax jaqa' f'jasar agħar (il-jasar tal-ħażen), imma wkoll "biex tgħixu u jkollkom ir-risq" (*Dt 5, 33*), "biex ikollok il-ġid u toktor ħafna" (*Dt 6, 3*), biex jibqa' miexi lejn salvazzjoni sħiħa.



Wara esperjenza ta' mijiet ta' snin li għex iggwidat mil-liġi ta' Alla, il-poplu beda jifhem aħjar x'rigal kbir kienet il-liġi li rċieva fuq is-Sinaj. Mhux biss ma kinetx bħal sarima li tifga, bħal katina li xxekkel, bħal kastig li wieħed kellu jissaporti biex jeħles minn kastig akbar; kienet tassew l-aktar ħaġa tajba u prezzjuża:

> "Egħżeż mid-deheb, mid-deheb l-aktar fin,
> oħla mill-għasel u mill-qtar tax-xehda...
> Għax il-liġi tal-Mulej perfetta u tagħti l-ħajja,
> ix-xhieda tal-Mulej hi sewwa u tgħallem lil min ma jafx,
> il-preċetti tal-Mulej dritti u jferrħu l-qalb,
> il-kmandament tal-Mulej safi u jdawwal il-għajnejn"
>
> (*Salm 18*)

Il-liġi ta' Alla hi

> "Musbieħ għal riġlejja u dawl fil-mogħdija tiegħi...
> Tagħtini l-parir tajjeb...
> u tbiegħed minni triq il-gideb...
> Ma tħallinix naqa' fil-mistħija...
> u twarrab minni l-għajb li nibża' minnu".
>
> (ara *Salm 119*)

Il-liġi ta' Alla hi bħal:

- sinjal tat-traffiku f'salib it-toroq,
- mappa f'idejn vjaġġatur,
- boxxla f'idejn min jaqsam id-deżert.





Il-liġi ta' Alla turi b'mod ċar il-ħsieb u l-interess bla waqfien li għandu Alla għall-ħarsien u għall-iżvilupp tal-ħelsien tagħna.




**diskussjoni fi gruppi**

**Xi tweġiba jistenna Alla**

i. Wara li tnejn jiftiehmu li jkunu ħbieb ta' xulxin, x'inhu dak li wieħed jistenna mill-ieħor? Int x'tistenna mill-ħabib/ħabiba tiegħek?

ii. Taħseb li Alla hu ta' min iqiegħed il-fiduċja fih? Għaliex?

iii. Biex żagħżugħ jista' jgħid li hu fidil lejn Alla, xi jrid jagħmel fil-prattika?

◆ Minn tnejn li jidħlu f'patt ta' ħbiberija bejniethom, l-ewwel ħaġa li wieħed jistenna hi **li jkunu fidili** għall-kelma li taw lil xulxin. Alla kellu jkun fidil għall-kelma li ta lill-poplu: "intom tkunu l-wirt tiegħi minn fost il-popli kollha." Il-poplu, min-naħa tiegħu, kellu jkun fidil għall-kelma li ta lil Alla: "kull ma qalilna l-Mulej nagħmluh." Alla xejn ma jistenna minna għajr li nkunu fidili lejh.

◆ Inkunu fidili lejh, l-ewwel u qabel kollox, tfisser li **jkollna fiduċja sħiħa fih.** Alla tana ħafna aktar provi milli kien meħtieġ biex jurina kemm iħobbna u kemm għandu għal qalbu l-veru ġid tagħna. Tana provi aktar milli biżżejjed biex jurina kemm iżomm il-wegħdiet tiegħu. Bħalma qal għall-għalqa tad-dwieli, jista' jgħid għalina wkoll: "X'fadalli nagħmel għall-għalqa tiegħi u ma għamiltux?" (*Is 5,4*)

Alla jistenna li aħna nagħrfu u napprezzaw il-ġid li għamel magħna, nintelqu f'idejh u nħalluh jieħu ħsiebna "bħal min jerfa' tarbija ma' ħaddejh u lejha jmil biex jitmagħħa". (*Hos 11,4*)

◆ Inkunu fidili lejh tfisser ukoll li "kull ma qalilna l-Mulej nagħmluh". Alla jistenna li niftakru fih sikwit u nitgħallmu nitkellmu miegħu bħala wliedu. Jistenna li nirringrazzjawh ta' kemm ħabbna u tal-ġid kbir li għamel u għadu jagħmel magħna. Jistenna li nfaħħruh b'qalbna u bi kliemna u li nagħtuh l-qima li tixraqlu l-aktar fil-jum tal-Ħadd. Jistenna wkoll li nimxu bil-ġustizzja, bit-tieba u l-ħniena ma' l-oħrajn l-aktar mal-fqir u d-dgħajjef.



Il-fedeltà li Alla jistenna minna ma tiqafx fil-kliem sabiħ li nistgħu ngħidulu iżda trid turi lilha nnifisha fil-prattika. Hija fedeltà li għex Samwel li, sa minn ċkunitu, baqa' dejjem jgħid lil Alla: "Tkellem Mulej għax il-qaddej tiegħek qiegħed jisma'".

Hija fedeltà li tkabbarna u tmexxina pass pass 'il quddiem lejn ħelsien sħiħ. "Jekk iżżommu fil-kelma tiegħi..... tagħrfu l-verità, u l-verità teħliskom." (*Ġw 8, 31*)

## *nibqgħu niftakru*

1. Għalkemm ilkoll ngħidu li nemmnu f'Alla, mhux ilkoll inħarsu lejh bl-istess mod. Irridu naraw jekk il-mod kif aħna nħarsu lejn Alla, jaqbilx max-xbieha li Alla tana tiegħu nnifsu fil-Bibbja.

2. Il-ġrajja ta' l-Eżodu, bħala l-ġrajja ċentrali li fuqha jdur it-Testment il-Qadim kollu, tagħtina stampa ċara ta' min hu Alla, xi jrid ikun għalina u kif għandna nħarsu lejh.

3. Il-ġrajja ta' l-Eżodu tiġbor fiha diversi ġrajjiet, fosthom: a) il-jasar tal-poplu fl-Eġittu, b) il-ħelsien permezz tal-Baħar tal-Qasab, ċ) il-patt ma' Alla. Naraw li nibqgħu niftakru l-punti ewlenin ta' dawn ir-rakkonti.

4. Il-forma letterarja tal-ktieb ta' l-Eżodu hija l-forma ta' saga jew epika reliġjuża. F'din il-forma, l-iskop prinċipali ta' l-awtur mhuwiex tant li jirrakkonta eżatt dak li ġara, imma li jqajjem, isaħħaħ u jiċċelebra l-fidi tal-qarrejja tiegħu. Huwa stil fejn il-ġrajjiet ikunu mkabbrin biex joħorġu aħjar is-setgħa ta' Alla.

5. Il-messaġġ ewlieni li joħroġ mill-ġrajja ta' l-Eżodu huwa li Alla hu tassew kbir u qawwi; fl-istess ħin, iżda, huwa Alla li juri lilu nnifsu bħala Alla li jrid isalvana minn kull jasar, li jrid jegħleb id-distanza bejnu u bejnna, u minn rajh jiġi jintrabat magħna f'patt kollu kemm hu favur tagħna.

6. Li timxi fil-libertà jfisser li terfa' r-responsabbiltà li ġġib magħha; ifisser li trid tħabbat wiċċek ma' diffikultajiet li qabel kien jaħseb għalihom ħaddieħor. Alla wera li lest jgħinna f'din il-mixja.

7. Alla mhux biss jgħinna niksbu l-libertà, iżda jrid jagħtina wkoll il-garanzija għall-ħarsien u l-iżvilupp tagħha. B'dan il-ħsieb huwa jagħti l-liġi lill-poplu tiegħu. Permezz ta' din il-liġi, il-poplu seta' jsib id-dawl, mhux biss biex ma jerġax jaqa' f'jasar agħar, (il-jasar tal-ħażen), imma wkoll, "biex tgħixu u jkollkom ir-risq" (*Dt 5, 33*), "biex ikollok il-ġid u toktor ħafna" (*Dt 6, 3*), biex jibqa' miexi lejn ħelsien u salvazzjoni sħiħa.

8. Biex il-ġrajjiet ta' l-Eżodu, il-poplu mhux biss ma jinsihomx, imma wkoll bħal jerġa' jgħixhom mill-ġdid u jsaħħaħ il-valuri tagħhom, Alla nnifsu ried li l-poplu jibqa' jiċċelebrahom matul is-snin, l-aktar permezz ta' l-ikla tal-ħaruf ta' l-Għid li kienet wasslet għall-ħelsien tagħhom.

9. It-tweġiba li Alla jistenna minna hija li nkunu fidili lejh u lejn il-Kelma tiegħu. Inkunu fidili lejh, l-ewwel u qabel kollox, tfisser li nagħrfu u napprezzaw il-ġid li għamel magħna, nintelqu f'idejh u nħalluh jieħu ħsiebna "bħal min jerfa' tarbija ma' ħaddejh u lejha jmil biex jitmagħha". Tfisser, imbagħad, li din il-fedeltà nqegħduha fil-prattika billi ngħixu fi mħabba sinċiera lejh u lejn l-oħrajn.

## Objettiv Ġenerali

Biex l-ideal ta' ħajjitna
ma jibqax fl-ajru
neħtieġu mudell konkret
lejn xiex inħarsu,
mudell li
jiġbor fih il-milja
tax-xewqat il-kbar tagħna
u l-ksib
tal-veru suċċess ta' ħajjitna.
Għalhekk neħtieġu mudell
li fih naraw b'mod ħaj
l-isbaħ u l-ogħla
valuri tal-ħajja.

Fidil għall-pjan ta' ħelsien sħiħ
li minn rajh fassal għalina,
Alla tana l-istess Ibnu,
mhux biss
biex iwettaq dan il-proġett
iżda wkoll
biex fil-Persuna tiegħu,
il-bniedem jilħaq
l-ogħla żvilupp tiegħu,
u hekk isir għalina
l-mudell konkret
ta' l-iżvilupp sħiħ tagħna
u ta' dak kollu li l-bniedem
jista' qatt joħlom li jkun.

F'dan il-Unit
naraw kemm dan huwa veru.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tiddeskrivi fil-qosor l-importanza ta' Ġesù fuq l-istorja, il-kultura u l-ħajja tal-bnedmin fid-dinja u f'pajjiżna.
- Issemmi d-dokumenti prinċipali mill-ambjent Ruman u mill-ambjent Lhudi li jitkellmu dwar l-eżistenza storika ta' Ġesù.
- Tagħmel lista u tispjega fil-qosor il-kwalitajiet umani kbar li wera Ġesù u li jqegħduh bħala l-quċċata ta' l-umanità.
- Turi b'liema sinjali Ġesù beda juri li ma huwiex biss bniedem fil-milja tiegħu, iżda wkoll l-Iben waħdieni tal-Missier.
- Tiddeskrivi fil-qosor kif il-Knisja fl-ewwel erba' sekli, fehmet u stqarret il-fidi fil-Persuna ta' Ġesù.
- Turi x'importanza għandu fuq ħajjitna l-fatt li Ġesù hu wkoll Alla.
- Tispjega għaliex id-deċiżjoni dwar jekk lil Ġesù nilqgħuhx jew le, hija l-aktar deċiżjoni kbira u serja.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❏ L-importanza ta' Ġesù fl-istorja, fil-kultura u l-ħajja tad-dinja u ta' Malta. ❏ Id-dokumenti storiċi dwar Ġesù: dokumenti pagani, dokumenti Lhud u dokumenti Nsara. ❏ Ġesù bħala l-Bniedem fil-milja tiegħu: il-kwalitajiet umani tiegħu. ❏ Ġesù bħala Alla fostna u magħna: b'liema sinjali wera dan. ❏ Kif il-Knisja fehmet u stqarret il-fidi tagħha f'Ġesù. ❏ Id-deċiżjoni li Ġesù jistenna minna quddiem il-Persuna u l-messaġġ tiegħu.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni

## Kwestjonarju

### L-importanza ta' Ġesù

i. Semmi erbgħa affarijiet li matul l-Istorja ġew influwenzati ħafna minn Ġesù u t-tagħlim tiegħu:

* ______________ * ______________

* ______________ * ______________

ii. Minn kull mitt żagħżugħ jew żagħżugħa Maltin, kemm taħseb li lil Ġesù:

* jagħtuh l-akbar importanza f'ħajjithom? [ ]
* jagħtuh importanza kbira? [ ]
* jagħtuh importanza żgħira? [ ]
* ma jagħtuh ebda importanza? [ ]

iii. Taħseb li fostna l-Maltin jeżistu ideat żbaljati dwar Ġesù?

iva [ ] le [ ]

Jekk iva, x'taħseb li huma dawn l-ideat żbaljati?

* ______________________________

* ______________________________

**Ġesù fl-Istorja, fil-kultura u fil-ħajja**

- Ma hemm ebda dubju li Ġesù huwa l-aktar bniedem magħruf u rispettat ta' l-Istorja. Fuq ebda bniedem ieħor ma nkitbu daqstant kotba u rivisti, ma ġew organizzati daqstant laqgħat ta' studju u ta' tagħlim, ma saru daqstant ċelebrazzjonijiet u laqgħat ta' talb.

- Ebda bniedem ieħor ma ħalla marka daqshekk qawwija u dejjiema fil-qasam ta' l-Istorja u tal-kultura: arkitettura, pittura, skultura, mużika, letteratura.

- Wara ebda bniedem ieħor ma ġġennu, u għadhom jiġġennu, tant żgħażagħ tfajliet u ġuvintur, tant li offrewlu l-enerġija u l-futur kollu ta' ħajjithom u kkonsagrawlu ċ-ċelibat u l-verġinità tagħhom.

- Għal ebda bniedem ieħor ma ssib daqstant eluf u eluf ta' nies minn kull età u kundizzjoni soċjali li, biex jibqgħu fidili lejh, ippreferew li jsofru sa l-martirju.

- Ebda bniedem ieħor ma biddel mil-lejl għan-nhar il-ħajja ta' tant u tant nies. Dawk li ħaduh bis-serjetà u ħallewh jidħol f'ħajjithom, ħassewhom jinbidlu b'mod li anqas huma nfushom qatt ma basru. Fil-kelma setgħana tiegħu, huma bdew jaraw kollox f'dawl ġdid, bdew jiskopru li l-ħajja u l-Istorja fiha sens, li l-valuri li kienu ħaddnu sa issa kellhom jinqalbu ta' taħt fuq, li issa kellhom skop u ideal veru għal xiex jgħixu.



Alla ma baqax Alla xi mkien hemm fuq, li miegħu tipprova tinnegozja għal xi grazzja meta jkollok bżonn; ir-reliġjon ma baqgħetx aktar impożizzjoni ta' ċertu għemil li wieħed irid jagħmel bilfors, iżda saret bħal qawwa li timbuttak minn ġewwa biex tgħix b'entużjażmu, biex tagħmel il-ġid, biex ixxerred il-ferħ. Dawk li fetħulu l-bieb ta'

qalbhom, laqgħuh u bdew iħobbuh ma baqgħux iħossuhom aktar waħedhom. Sabu fih preżenza ta' ħabib miexi magħhom fit-triq tal-ħajja, dawl fil-waqtiet tad-dubju, faraġ fil-waqtiet ta' niket, tama fil-waqtiet ta' qtigħ il-qalb. Il-futur mhu baqax jidher destin agħma, imma proġett ta' ħajja mfassal minn [illegible] ier li jħobb, u li wieħed jiskoprih u jibnih pass pass miegħu.



Fostna l-Maltin diffiċli ħafna ssib lil xi ħadd li ma jqisx lil Ġesù bħala bniedem kbir u li ma jħossx li fuqu għandu jitkellem bir-rispett. Li forsi ma huwiex diffiċli ssib huma dawk li, waqt li jammettu li Ġesù kien bniedem straordinarju u ta' qdusija kbira, iqegħduh bħal f'dinja għalih u fil-prattika ftit li xejn iħalluh jinfluwenza dak li jaħsbu, jgħidu u jagħmlu.

Dan l-atteġġjament nistgħu narawh f'kummenti bħal: "imma Ġesù kien Ġesù...." jew "Ġesù wieħed kien hawn...."; donnhom iridu jgħidu li dak li Ġesù jitlob hu għoli wisq għalina u li aħna ma nistgħux nimxu fuq l-eżempju tiegħu. Hekk Ġesù jispiċċa bħal wieħed mill-eroj tal-qedem li ftit li xejn għandhom importanza fuq ħajjitna tal-lum.



Matul is-snin mhux kulħadd ħares lejn Ġesù bl-istess mod. Kien hemm min rah esiġenti iżżejjed u kien hemm min rah fjakk u debboli. Kien hemm min rah moħħu biss fil-ħwejjeġ tas-sema u kien hemm min rah bħala dak li l-aktar ta kollox għall-ġid ta' l-oħrajn. Kien hemm min inqeda bih biex iżomm l-ordni politiku stabbilit, ukoll jekk inġust u korrott, u kien hemm min qiegħdu bħala l-mudell tar-rivoluzzjonarju li juża kull mezz biex jiġġieled l-inġustizzji.

Ġesù għandu personalità hekk kbira u għanja li fih donnu kulħadd isib xi ħaġa li tkun taqbel max-xewqat u l-ideali li jkun fassal għal ħajtu. Iżda jista' jiġri li ssib min jaqbad biss ma' aspett wieħed minn Ġesù, u mbagħad jonfħu u jkabbru b'mod li jibda jaħseb li sab lil Ġesù tassew.

Għalkemm lil Ġesù qatt ma aħna sejrin nifhmuh għal kollox, irridu ħafna aktar serjetà biex nistgħu ngħidu li nafu min hu tassew. U s-serjetà titlob li l-ewwel naraw fuqiex iserraħ dak li nafu fuqu u mbagħad naraw x'sabu fih dawk li għamluha miegħu u kienu jafuh mill-qrib.




## 1 Ġesù fid-dokumenti storiċi

Fl-imgħoddi kien hemm min wasal biex saħansitra jiddubita jekk Ġesù qattx eżista tassew. Illum ebda studjuż serju ta' l-Istorja ma jżomm opinjoni bħal din. Id-dokumenti li jagħtu xhieda li Ġesù eżista tassew, li għex fil-Palestina u li qatluh b'sentenza ta' Ponzju Pilatu ma humiex biss dawk li nkitbu fil-qasam nisrani, iżda wkoll dawk li nkitbu kemm fil-qasam pagan u kemm fil-qasam Lhudi: u dawn l-oqsma żgur li ma kellhom ebda interess li jqajmu l-fidi f'Ġesù.

### i. Dokumenti Pagani

Fost id-dokumenti pagani nistgħu nsemmu tnejn:



Ġebla bl-ismijiet ta' l-Imperatur Tiberju u tal-Gvernatur Ponzju Pilatu li nstabet fil-belt ta' Ċesarija Marittima fil-Palestina

**Taċitu** (55–125 w.K.), kittieb kbir ta' l-Istorja ta' Ruma, fl-"Annales" (15, 44) jikteb hekk: "Bħala ħatja tal-ħruq ta' Ruma, Neruni akkuża lil dawk li n-nies komuni jsejħulhom kristjani u kkundannahom għal torturi mill-aktar qliel. Dawn l-insara ħadu dan l-isem minn Kristu li nqatel b'sentenza tal-prokuratur Ponzju Pilatu, fi żmien l-imperatur Tiberju".

**Plinju ż-Żgħir** (61–133 w.K.) ukoll jagħti xhieda ta' l-eżistenza storika ta' Ġesù. Plinju kien intbagħat mill-imperatur Trajanu bħala gvernatur tal-provinċja fejn illum hemm it-Turkija. F'waħda mill-ittri li kien jikteb regolarment lill-imperatur, Plinju jirrakonta kif kien jiġġudika u jikkundanna lill-insara li "fil-jum miftiehem kienu jiltaqgħu qabel is-sebħ, u jkantaw innu lil Kristu bħallikieku kien xi alla...."

### ii. Dokumenti Lhud

Il-Lhud ma laqgħux lil Ġesù bħala l-Messija mibgħut minn Alla; b'danakollu ħadd minnhom ma ċaħad li Ġesù eżista tassew u li kien

Rabbi importanti. Xi wħud mill-istudjużi ta' żmienna, bħal Martin Buber, filosofu Lhudi mwieled fl-Awstrija, jaslu biex isejħulu "wieħed minn ħutna l-Ebrej il-kbar."

It-**Talmud** huwa l-ktieb li fih inġabar it-tagħlim li għadda minn fomm għal fomm dwar it-tifsir tal-Kotba Mqaddsa Lhud. F'siltiet minn dan il-ktieb li jmorru lura għat-tieni seklu wara Kristu, insibu referenzi għal Ġesù (Jeshu) jew in-Nazzarenu li kien ġie msallab lejlet il-festa tal-Lhud.

**Ġużeppi Flavju** (37–104 w.K.) huwa aktarx l-akbar storiku Lhudi ta' l-ewwel seklu. F'test mitluf, iżda li baqa' kkwotat f'kittieba oħra, Flavju jikteb li Ġesù, bniedem għaref, kien ġabar ħafna dixxipli, iżda spiċċa msallab b'ordni ta' Ponzju Pilatu. Id-dixxipli tiegħu bdew jgħidu li dehrilhom wara tlett ijiem u li kien ħaj.


Fdalijiet tas-sinagoga tar-raba' seklu f'Kafarnahu

Dawn id-dokumenti storiċi mid-dinja pagana u mill-ambjent Lhudi għandhom l-importanza tagħhom. Għall-insara, iżda, huma biss konferma ta' dawk id-dokumenti li ħarġu mill-ambjent tal-komunità li fiha Kristu baqa' jgħix bl-Ispirtu li sawwab fuqha.

### iii. Dokumenti Nsara

Id-dokumenti nsara ewlenin huma **l-kotba tat-Testment il-Ġdid**, u l-aktar l-erba' Evanġelji.

Li l-Evanġelji għandhom valur storiku u li ma humiex frott tal-fantasija u tax-xewqat ta' l-insara tal-bidu huwa fatt li llum ħadd ma jiddubita dwaru.



- Iżda rridu niftakru li l-Evanġelji ma humiex bijografija ta' Ġesù, fis-sens ta' bijografija kif nifhmuha llum. Il-kittieba ma kellhomx interess jirrakkontaw il-ġrajjiet ta' Ġesù ħaġa wara l-oħra skond l-ordni u ż-żmien li ġraw. L-iskop ewlieni tagħhom kien li jippreżentaw lil Ġesù bħala l-Iben il-waħdieni tal-Missier, mibgħut fid-dinja biex isalva u jagħti l-ħajja. Għalhekk illimitaw ruħhom għal dawk il-ġrajjiet u dak it-tagħlim li dehrulhom l-aktar adattati biex jilħqu l-iskop tagħhom.

- Irridu niftakru wkoll li l-Evanġelji bdew jinkitbu madwar tletin sena wara li seħħu l-ġrajjiet li jirrakkontaw. F'dawn it-tletin sena, min-naħa l-waħda, l-insara setgħu jifhmu aħjar it-tagħlim ta' Ġesù

fil-kuntatt mas-sitwazzjonijiet ġodda li bdew jiltaqgħu magħhom; min-naħa l-oħra ċerti dettalji tal-ġrajjiet bdew jintilfu jew bdew jidħlu fi ġrajjiet oħra.

Għalhekk nistgħu ngħidu li, waqt li ma għandniex nieħdu l-ġrajjiet u t-tagħlim ta' Ġesù bħallikieku l-Evanġelista rrekordjahom fuq video jew fuq tape, għandna nżommu li fil-qalba tagħhom jaqblu ma' dak li ġara u li fil-fatt ingħad. Fil-bidu ta' l-Evanġelju tiegħu, Luqa jinsisti fuq kemm fittex "bir-reqqa kollha" qabel ma ġabar f'rakkont wieħed il-ġrajjiet ta' Ġesù (*Lq 1,3*).

## 2 Ġesù: Il-Bniedem fil-milja tiegħu

### diskussjoni fil-klassi



- Kull membru tal-grupp ikollu karta quddiemu.
- Fis-skiet kull membru jgħaddi ftit ħin jaħseb kif se jwieġeb din il-mistoqsija: "Fil-fehma tiegħek, xi kwalitajiet sbieħ għandu jkollu bniedem biex jista' jitqies bħala l-bniedem ideali, il-bniedem li laħaq il-milja tiegħu? "
- Kulħadd imbagħad iniżżel fuq il-karta dawk il-kwalitajiet li jkun għażel.
- Taħt il-gwida ta' l-għalliem, niktbu fuq il-whiteboard lista tal-kwalitajiet li jissemmew.
- Wara li llestu l-lista, nippruvaw nilħqu ftehim dwar liema huma l-aktar ħames kwalitajiet importanti li bniedem għandu jkollu.
- Inħarsu issa lejn il-kwalitajiet sbieħ li jolqtuna f'Ġesù u nagħmlu lista tagħhom fuq il-whiteboard.
- Inqabblu mbagħad il-kwalitajiet li nsibu f'Ġesù mal-kwalitajiet li konna qbilna li għandu jkollu bniedem ideali.

## i. Ġesù b'sentimenti tassew umani

Bil-maqlub ta' Ġwanni l-Battista, Ġesù għex ħajja mill-aktar normali: kemm fil-mod kif kien jiekol, fil-mod kif kien jilbes, fil-mod kif kien jaħdem u fil-mod kif kien jagħmilha man-nies. Ukoll meta ħareġ jgħallem, is-sentimenti tiegħu baqgħu jidhru fl-umanità kollha tagħhom.



El Greco (1541–1614), Ġesù Salvatur, Toledo

Lil Ġesù narawh jitqanqal bil-ħniena għall-morda (*Mk 1, 41*) u jitħassar lil min kien imnikket (*Lq 7, 13*). Narawh jilmenta mad-dixxipli li kienu daqshekk tqal biex jifhmu (*Mk 7, 18*) u jinkorla magħhom talli żammew it-tfal żgħar milli jersqu lejh (*Mk 10, 14*). Narawh jifraħ meta kien jara l-kelma ta' Alla tintlaqa' min-nies sempliċi (*Lq 10, 21*), jitnikket għall-aħħar għall-qalb iebsa tal-kittieba u l-Fariżej (*Mk 3, 5*). Narawh b'kuraġġ kbir ikeċċi l-bejjiegħa tat-tempju (*Mt 21, 12-13*) u narawh ukoll maħkum mill-biża' u d-dwejjaq fil-Ġnien taż-Żebbuġ (Mk 14, 33). Bħal kull bniedem ieħor narawh jegħja u jistrieħ (*Ġw 4, 6*), jistagħġeb għall-fidi kbira li wera ċ-ċenturjun (*Lq 7, 9*) u saħansitra jibki għall-mewt tal-ħabib tiegħu Lazzru (*Ġw 11, 35*). Ġesù jidher tabilħaqq bniedem li, barra d-dnub, qasam u ġarrab is-sentimenti sbieħ u koroh tagħna.

## ii. Ta' għerf kbir u li jinftiehem minn kulħadd

L-ewwel ħaġa li biha Ġesù ġibed l-attenzjoni tan-nies kienet it-tagħlim tiegħu: "għax hu kien jgħallem fis-sinagogi tagħhom fost it-tifħir ta' kulħadd" (*Lq 4, 14-15*). In-nies ta' Nazaret fejn kien trabba tant intlaqtu mill-ewwel diskors tiegħu li "kollhom mistagħġba bdew jgħidu: Dan m'huwiex bin Ġużeppi?" (*Lq 4, 22*).

Imma n-nies x'kienu jaraw speċjali fit-tagħlim ta' Ġesù? X'kellu dan it-tagħlim biex iħalli l-folol mistagħġba, tant li darba baqgħu "għal tlett ijiem bla ma għandhom xejn x'jieklu" (*Mk 8, 2*). Mattew jgħidilna li kienu jarawh tagħlim "mogħti bis-setgħa" (*Mt 7, 29*); Luqa jgħidilna li kienu jarawh tagħlim "mimli ħlewwa" (*Lq 4, 22*).



BEATO ANGELICO (1395–1455), "Id-Diskors tal-Muntanja", Mużew ta' San Mark, Firenze

Fit-tagħlim tiegħu, Ġesù juri ħila ta' l-għaġeb biex jaqra qalb il-bniedem, jispjega x'inhuma tabilħaqq il-ħtiġiet u x-xewqat profondi tagħha u jipproponi dak li tassew jista' jagħtiha l-faraġ, it-tama, l-imħabba u l-paċi.

Kull wieħed li kien jisimgħu kien iħoss li kliemu hu indirizzat għalih personalment biex jistiednu jibdel ħajtu u jiftaħ qalbu għad-don ta' Alla. Fi kliem u tixbihat sempliċi mill-ħajja ta' kuljum, Ġesù għaraf iwassal "il-ħwejjeġ moħbija sa mit-twaqqif tad-dinja" (*Mt 13, 35*), hekk li kulħadd seta' jara fihom "il-kliem tal-ħajja ta' dejjem".

## iii. Ta' onestà straordinarja

"Jien għalhekk twelidt, u għalhekk ġejt fid-dinja, biex nixhed għall-verità. U kull min iħobb il-verità jisma' leħni" (*Ġw 18, 37*). Hekk stqarr Ġesù fil-waqt solenni meta quddiem Pilatu kien qiegħed bħal jagħti rendikont ta' kif ġab ruħu f'ħajtu kollha.



IKONA Bulgara, Pantakrator, 15-il seklu

U tabilħaqq! F'dak kollu li Ġesù qal u għamel, qatt ma nsibuh jilgħab bil-verità jew idawwarha b'mod li jġibha taqbel ma' l-interessi tiegħu. Qatt ma nsibuh jgħid mod, imbagħad jagħmel mod ieħor. Jekk ngħarblu dak kollu li għallem Ġesù, ma nsibu xejn li hu ma għexux ukoll fil-prattika. B'wiċċu minn quddiem seta' jistaqsi: "Min minnkom jipprova li jien għandi xi dnub?" (*Ġw 8, 46*). Fi kliem ieħor, Ġesù qiegħed jgħid: Min minnkom jista' jakkużani li miniex sinċier ma' Alla?

**Ir-reliġjożità** ta' Ġesù qatt ma kienet xi ħaġa li tidher minn barra biss; qatt ma kienet xi ħaġa tal-qoxra jew ta' l-okkażjoni. Kienet reliġjożità tassew ġenwina; kienet ħierġa mill-qiegħ ta' qalbu u magħġuna f'kull ħaġa li għamel.

Sa l-għedewwa tiegħu kellhom jistqarru: "Aħna nafu li int raġel tħobb is-sewwa, u li t-triq ta' Alla tgħallimha kif tassew hi, bla ma tħabbel rasek minn ħadd, għax int lejn wiċċ ħadd ma tħares" (*Mt 22, 16*). Għal Ġesù, il-verità hi waħda; hu ġie biex jaqdi din il-verità u mhux biex jinqeda biha ħalli jikseb il-popolarità, il-flus jew il-poter.

## iv. Ta' karattru ħieles, sod, determinat

Quddiem dak kollu li b'xi mod ipprova jwaqqfu jew ifixklu milli jimxi skond il-verità, Ġesù juri lilu nnifsu ta' qawwa u ta' kuraġġ ta' l-għaġeb.

It-tfixkil kbir li miegħu kellu jħabbat wiċċu beda mill-ewwel waqt tal-ħajja pubblika tiegħu u baqa' jiħrax sa fuq is-salib. Kontra Ġesù ngħaqdu l-forzi kollha ta' dak iż-żmien. Dawk kollha li kienu jirrappreżentaw is-setgħa politika, kulturali, reliġjuża u militari tal-pajjiż warrbu fil-ġenb id-differenzi ta' bejniethom fl-oppożizzjoni ħarxa li bdew jibnu kontra tiegħu: oppożizzjoni li drabi wriet ruħha f'mistoqsijiet li setgħu jaqbduh f'xi nassa, drabi oħra nfexxet f'tixwix u tnassis kontra tiegħu u drabi oħra splodiet f'attentati vjolenti ta' tħaġġir. Wieħed jistagħġeb bid-determinazzjoni soda, bla tlaqliq u bla kompromessi, li biha Ġesù baqa' miexi sa quddiem Kajfa u quddiem Pilatu.



EL GRECO (1541–1614), Ġesù mneżża' minn hwejġu, Sagrestija tal-Katidral ta' Toledo

Ġesù msallab, b'idejh u riġlejh marbutin, huwa l-akbar mudell ta' rieda u ta' spirtu għal kollox ħieles, simbolu ta' min ma jrid iħalli lil ħadd u lil xejn ijassru taħt il-ħakma tiegħu.

## v. Ta' rispett lejn id-dinjità ta' kull bniedem

Ġesù ma kienx iħares jekk wieħed kienx Lhudi jew pagan jew jekk wieħed kellux kariga għolja jew baxxa; Ġesù kien iħares lejn kulħadd bħala bniedem maħluq xbieha ta' Alla u msejjaħ biex jikkonverti u jilqa' l-aħbar it-tajba. Ġesù jirrispetta u jitħallat mhux biss mal-kbarat, ma' l-għorrief u dawk li kienu stmati mis-soċjetà, iżda wkoll:

- mat-tfal u man-nisa: dawk li quddiem is-soċjetà ma kienu jiswew xejn. Ebda rabbi ma kien jaċċetta nisa u tfal madwaru. Ġesù, bil-maqlub, mhux biss jilqagħhom, iżda jqiegħed mara bħala mudell ta' dik li għażlet l-aħjar sehem (Marija oħt Lazzru), u jqiegħed it-tfal bħala l-mudell ta' min irid jidħol fis-Saltna ta' Alla (*Mt 18, 2-4*);



- mal-pagani, in-nisa tat-triq, il-midinbin pubbliċi; dawk li wieħed ma setax jitħallat magħhom jekk ried ikun meqjus bħala bniedem ta' l-affari tiegħu: Xmun il-Fariżew tkaża għax Ġesù ħalla l-mara midinba taħsillu riġlejh bid-dmugħ tagħha;
- mas-Samaritani, nies meqjusa mhux biss bħala eretiċi iżda bħala għedewwa antiki;
- mal-pubblikani, nies mill-aktar disprezzati, mhux biss minħabba s-serq u l-korruzzjoni tagħhom, iżda wkoll għax kienu meqjusa bħala tradituri tal-poplu favur il-barrani.

Bħal tabib li jfittex il-ġid tal-marid, Ġesù kien ifittex lil dawk li kellhom l-agħar mard morali u spiritwali. Ebda bniedem, żgħir kemm kien żgħir, korrott kemm kien korrott, ma kien maqtugħ barra mill-attenzjoni tiegħu.

### vi. Ta' qalb tassew kbira u ġeneruża

Ġesù mhux biss kien jilqa' u jisma' lil kulħadd, iżda kien lest jidħol għal kull sagrifiċċju biex jgħin lil kull min kien jaraħ fil-bżonn:

- ma' dawk maħkuma minn kull għamla ta' mard: għomja, paralitiċi, torox, morda b'tal-qamar u fuq kollox imġiddmin;
- ma' dawk li ntlaqtu minn niket kbir: l-armla ta' Najn, Ġajru, il-kap tas-sinagoga;
- ma' dawk maħkuma minn spirti ħżiena;
- ma' dawk li jbatu minn dubji u minn nuqqas ta' gwida: għalkemm mar biex jistrieħ, "x'ħin niżel l-art mid-dgħajsa, ra kotra kbira ta' nies u tħassarhom, għax kienu qishom nagħaġ bla ma għandhom ragħaj; u qabad jgħallimhom ħafna ħwejjeġ" (*Mk 6, 34*);
- ma' dawk li kienu lsiera tal-ħażen: Żakkew, u l-mara midinba.



DUCCIO DI BONINSEGNA (1255–1319), Ġesù jfejjaq l-agħma, Museo dell'Opera del Duomo, Siena

Ġesù juri li għandu qalb li taf tħobb sa l-aħħar: imħabba akbar minn din ħadd ma għandu li wieħed jagħti ħajtu għal dawk li jħobb; qalb li tibqa' taħfer ukoll meta qed tirċievi l-agħar tmaqdir; qalb ġeneruża li wasslet biex iseħħ f'Ġesù dak li kien ingħad permezz tal-profeta Isaija meta qal: "hu refa' fuqu l-mard tagħna, u tgħabba bl-uġigħ tagħna" (*Mt 8, 17*).

**Aktar ma wieħed isir jixbah lil Ġesù,
mhux biss isir aktar "qaddis"
imma jsir ukoll aktar "bniedem".**

## 3 Ġesù: Alla fostna u magħna

### ħidma għad-dar

**Ġesù bħala xi ħadd li mhux biss bniedem**

i. Fittex mill-Evanġelji s-siltiet li ġejjin u ikteb fuq il-pitazz tar-Reliġjon dawk il-versi li tqis bħala l-aktar importanti.

Is-siltiet insibuhom f'dawn ir-referenzi:

i) Ġwanni 9, 26-33
ii) Mark 2, 1-12
iii) Mattew 11, 27
iv) Ġwann 20, 24-28

ii. Ħdejn kull silta ikteb dak li, fil-fehma tiegħek, jgħidulna dawn il-versi dwar min hu tassew Ġesù.





### i. Ġesù juri li hu aktar minn bniedem

Aktar ma l-Appostli bdew jagħmluha ma' Ġesù, aktar ma kienu jisimgħuh jitkellem, aktar ma kienu josservaw l-imġiba tiegħu, aktar ma kienu jaraw l-għeġubijiet li kien beda jagħmel, aktar bdew jintebħu li Ġesù ma kienx biss il-bniedem straordinarju li kienu jafu sa issa. Fih bdew jinnotaw xi ħaġa misterjuża, xi ħaġa kbira li tħoss li qiegħda fih, iżda li ma tistax taqbadha jew tifhimha.

### ii. Mill-mirakli li kien jagħmel

Aspett mill-ħidma ta' Ġesù li l-aktar kien jixgħel l-immaġinazzjoni u jolqot il-għaġeb tagħhom kien bla dubju l-mirakli. Il-miraklu ismu miegħu: xi ħaġa li tqanqal il-għaġeb u l-ammirazzjoni tan-nies. Ma jistax jonqos għalhekk, li l-Appostli wkoll kienu jibqgħu miblugħin quddiem il-ħafna għeġubijiet kbar li beda jagħmel.

DUCCIO DI BONINSEGNA (1255–1319), Ġesù jqajjem lil Lazzru, Museo dell'Opera del Duomo, Siena



San Ġwann jgħidilna li, fl-ewwel miraklu li għamel fit-tieġ ta' Kana, Ġesù "wera l-glorja tiegħu u d-dixxipli tiegħu emmnu fih" (*Ġw 2, 11*). Ir-raġunament sod u sempliċi li ġab quddiem il-kbarat tal-Lhud dak il-agħma li kien tfejjaq minn Ġesù kien aktarx l-istess raġunament li, għall-ewwel, kienu jagħmlu l-Appostli quddiem il-mirakli ta' Ġesu: "Qatt fid-dinja ma nstema' li xi ħadd fetaħ għajnejn wieħed agħma mit-twelid. Li kieku dan ma kienx ġej mingħand Alla, xejn ma kien ikollu ħila jagħmel" (*Ġw 9, 32-33*).

### iii. Minn għemil ieħor li Alla biss seta' jagħmel

GIOTTO (1267–1337) Ġesù jkeċċi l-bejjiegħa, Cappella degli Scrovegni, Padova

Li Ġesù kien xi ħadd li l-qawwa ta' Alla kienet fih, l-Appostli ssoktaw jifhmuh meta kienu jarawh jagħmel ħwejjeġ li kienu riservati għal Alla waħdu.



Meta ġabulu l-mifluġ quddiemu, l-ewwel ħaġa li qallu Ġesù kienet: "Ibni, dnubietek maħfura". Iżda, "min jista' jaħfer id-dnubiet ħlief Alla biss?" qalulu l-kittieba. Hekk hu, jgħid Ġesù. Alla biss jista' jaħfer id-dnubiet; u "biex tkunu tafu li Bin il-bniedem għandu s-setgħa jaħfer id-dnubiet fuq l-art, qal lill-mifluġ - Qum qiegħed ingħidlek, aqbad friexek u mur lejn darek. - Dak qam, qabad malajr friexu, u ħareġ 'il barra quddiem kulħadd" (Mk 2, 1-12).

### iv. Minn kliem li beda jgħid fuq nnifsu

Mill-mod li bih kien jitkellem fuq il-Missier, Ġesù kien jikxef ukoll l-identità tiegħu; kien juri r-realtà unika li kellu miegħu bħala Ibnu l-Waħdieni. Fit-talb, lil Alla kien isejjaħlu "abba", (bħalma t-tifel Malti jsejjaħ lil missieru "pa'" jew *"daddy"*). Ħadd ħliefu ma kien jagħraf lill-

Missier, kif ħadd ħlief il-Missier ma kien jagħraf lil Ibnu (*Mt 11, 25-27*). Ir-rabta ta' bejniethom hija hekk kbira li huwa u l-Missier huma "ħaġa waħda" (*Ġw 10, 30*).



Fil-kontroversji sħan li kien ikollu mal-Lhud, mhux l-ewwel darba li dawn spiċċaw biex "qabdu l-ġebel biex iwaddbuhomlu" u joqtluh (*Ġw 8, 59; 10,31*). L-akkuża kienet dejjem l-istess waħda: "għax int, li m'intix ħlief bniedem, qiegħed tagħmel lilek innifsek Alla". Hija l-istess akkuża li quddiem Kajfa Ġesù ma jiċħadx, u li minħabba fiha jkun ikkundannat.

### v. Fid-dawl tal-qawmien mill-mewt

Kieku l-ħajja tiegħu waqfet fil-Ġimgħa l-Kbira, Ġesù kien jispiċċa bħal ma spiċċaw dawk in-nies l-oħra li ta' sikwit kienu jqumu quddiem il-poplu bħala l-Messija mwiegħed. Kien ikun raġel tajjeb li spiċċa f'illużjoni traġika (ara *Lq 24, 19-21*).

Iżda fid-dawl tal-qawmien mill-mewt, kollox beda jidher fit-tifsira vera tiegħu. Fid-dawl ta' Ġesù Rxoxt, wieqaf f'nofs il-kamra fejn l-Appostli kienu miġbura bil-bibien magħluqa, dak li qabel kellhom ħjiel tiegħu issa bdew jarawh aktar ċar. Dak Ġesù, l-Imgħallem tagħhom, ma kienx biss bniedem straordinarju; kien l-Iben waħdieni tal-Missier, kien **il-Mulej**, li quddiemu l-ħlejjaq kollha - fis-sema, fl-art u f'qiegħ l-art - jinżlu għarkobbtejhom: kien dak li jingħata l-istess titlu u l-istess ġieħ ta' Alla nnifsu. Kellu raġun Tumas jistqarr quddiemu: **"Mulej tiegħi u Alla tiegħi!"** (*Ġw 20, 28*).

Għal bosta ġranet wara mewtu, Ġesù baqa' jidher sikwit lid-dixxipli tiegħu. Xi wħud minnhom setgħu jitkellmu miegħu u jieklu u jixorbu miegħu (*Atti 1, 41*); u hu "tahom ħafna provi li hu ħaj" (*Atti 1, 3*).

Id-dehra ta' Ġesù wara l-qawmien *ma kinitx dehra ta' l-immaġinazzjoni jew illużjoni tal-moħħ*. Wara l-esperjenza qarsa tal-mewt ta' Ġesù, id-dixxipli tiegħu kienu l-inqas nies li setgħu jitqarrqu mill-fantasija



DUCCIO DI BONINSEGNA (1255–1319), Il-fidi ta' Tumas, Museo dell'Opera del Duomo, Siena

tagħhom. Ma kinux qegħdin jistennew lil Ġesù jirxoxta, għax kull meta hu kien tgħarrfilhom xi ħaġa fuq dan huma ma fehmu xejn. Tant ma kinux jistennewh li, meta ħadu l-aħbar mingħand in-nisa, inħasdu u ma ridux jemmnu. Tumas bilfors ried jara b'għajnejh u jqiegħed sebgħu fuq il-marka ta' l-imsiemer u idu f'ġenbu.

Wisq anqas nistgħu naħsbu li l-Appostli u l-ħbieb ta' Ġesù vvintaw minn żniedhom il-ġrajja tal-qawmien biex iqarrqu bl-oħrajn. Qlajja bħal din fuq Ġesù ma setgħetx ħlief tkabbar l-inkwiet mhux żgħir li ġa kellhom. Bil-mewt tiegħu Ġesù kien iddiżappuntahom għall-aħħar. Malli rawh maqbud twerwru u ħarbu. Kif seta' jkollhom il-ħila jerfgħu rashom quddiem il-kapijiet tal-Lhud meta Ġesù kien ħareġ tellief u meqrud għal kollox? Għall-Appostli, ix-xandir tal-qawmien ta' Ġesù kien ifisser perikli minn kullimkien, xogħol u taħbit, ġuħ, bard, għera, swat, persekuzzjoni sħiħa u mewt. Kif setgħu nies bla ħila u beżżiegħa kif kienu l-Appostli fil-kundanna u l-mewt ta' Ġesù, jinbidlu daqshekk malajr, **li kieku ma ġratx xi ħaġa tassew kbira li bidlithom mill-qiegħ**?

Mhux għalkemm insibu kliem biex infissru xi kwalitajiet kellu l-ġisem ta' Ġesù wara l-qawmien. F'Ġesù Rxoxt Alla kien wettaq xi ħaġa li tisboq kull immaġinazzjoni tal-bniedem. Kienet tidher fih ħajja ġdida; u ġismu kellu setgħat speċjali (ara *Ġw 20, 19-23*; *Rum 6, 9-10*).

F'Ġesù rebbieħ fuq il-ħażen, fuq kull tbatija u fuq il-mewt, Alla wriena li l-bniedem issa laħaq il-quċċata ta' ħajja li għaliha hu msejjaħ kulħadd. M'għandniex għalfejn infittxu band'oħra s-soluzzjoni dwar il-verità li għandna nfittxu u dwar it-triq li għandna naqbdu. Il-verità u t-triq huma Ġesù nnifsu. Bil-qawmien ta' Ġesù mill-mewt Alla wriena li l-ħajja hi tassew ħajja daqskemm jirnexxilna bħal Ġesù nagħtu lilna nfusna lil Alla u lil ħutna l-bnedmin.

## vi. Fl-iżvilupp tat-tagħlim fil-Knisja

Matul l-ewwel sekli tal-ħajja tagħha, il-Knisja ta' Ġesù fittxet li ssib l-aħjar kliem biex bihom tistqarr min hu tassew Ġesù.

Fil-Kredu tal-quddiesa tal-Ħadd aħna nistqarru li Ġesù hu: **"Alla minn Alla, Dawl minn Dawl, Alla veru minn Alla veru. Imnissel mhux magħmul,**

**natura waħda mal-Missier: u bih sar kollox"** (Ġesù, tassew Alla). **"Niżel mis-smewwiet għalina l-bnedmin u għall-fidwa tagħna. U ħa l-ġisem bis-setgħa ta' l-Ispirtu s-Santu minn Marija Verġni u sar bniedem"** (Ġesù, tassew Bniedem). Dan il-kliem kien definit fil-Konċilju ta' Niċea fis-sena 325.

**diskussjoni fil-klassi**



**Ħajjitna quddiem Ġesù bħala Alla**

i. Għaliex taħseb li aħna l-Maltin donna aktar nagħtu kas tal-Ġimgħa l-Kbira milli ta' l-Għid il-Kbir?

ii. Il-qawmien ta' Ġesù mill-mewt, x'dawl jitfa' fuq il-futur tagħna?

iii. "Ġesù ma huwiex biss bniedem, iżda huwa wkoll Alla." Għalina din il-verità x'differenza tagħmel?

- Kieku Ġesù kien sempliċi bniedem, il-verità tiegħu kienet tkun limitata bħall-verità ta' kull bniedem ieħor; il-kelma tiegħu ma kinetx tkun il-kelma tal-ħajja għal kull bniedem u għal kull żmien; kienet tista' tkun imwarrba fil-ġenb minn tagħlim ta' xi ħadd ieħor li jiġi wara.

- Kieku Ġesù kien bniedem biss, l-aktar li seta' jgħinna kien ikun billi jagħtina xi parir jew eżempju tajjeb; iżda ma kienx ikun jista' jinfed fil-qiegħ ta' l-eżistenza tagħna, biex minn hemm jeqred il-ħażen li kien jassarna u jqajjimna bil-ħajja ta' Alla nnifsu; konna nibqgħu lsiera tal-ħażen tagħna. Il-bniedem hu maħluq għall-infinit (għal Alla). F'Ġesù, l-infinit (Alla) sar wieħed minna biex aħna nistgħu nilħqu l-infinit (lil Alla).

- Għax huwa Bniedem tassew u fl-istess ħin Alla tassew, Ġesù huwa l-ideal għal kull bniedem. Fih mhux biss insibu l-valuri l-aktar għolja tal-bniedem, mhux biss insibu dak li tabilħaqq jista' jimla qalb il-bniedem; fih insibu s-saħħa u l-ħila biex nilħqu l-ogħla sejħat tagħna. Fih insibu s-sieħeb li jkun magħna. Huwa t-Triq, il-Verità u l-Ħajja.




Deċiżjoni tkun importanti daqs kemm ikunu importanti l-konsegwenzi li ġġib magħha. Għalhekk, qabel ma niddeċiedu, fost ħwejjeġ oħra rridu naraw x'se jiġri wara.

## 1 Irridu nieħdu deċiżjoni dwar Ġesù

Fost id-deċiżjonijiet li rridu nieħdu, hemm id-deċiżjoni dwar Ġesù u l-messaġġ tiegħu. Ġesù huwa l-proposta li jagħmlilna Alla nnifsu:

> Dan hu Ibni l-għażiż, li fih sibt il-għaxqa tiegħi; isimgħu lilu.
> (*Mt 17, 5*)

Huwa l-proposta li ġejja mill-imħabba bla tarf ta' Alla u li tistedinna għall-imħabba. Hija proposta li tistieden u mhux timponi. U ma jistax ikun mod ieħor! Ħadd ma jista' jġiegħel lil ħaddieħor iħobbu bilfors.

Minkejja s-setgħa sħiħa tiegħu, Ġesù ma jimponix lilu nnifsu fuqna. Ma jisfrondax il-bieb ta' qalbna bil-forza. Hu jħabbat u jistieden. Irridu nkunu aħna li nifthulu minn ġewwa.




Waqt il-laqgħa tal-Papa Ġwanni Pawlu II maż-żgħażagħ Maltin f'Ta' Qali nhar is-27 ta' Mejju 1990

Irridu nieħdu deċiżjoni: deċiżjoni jekk ngħidulux iva jew ngħidulux le; jekk nifthulux qalbna jew le. Ma nistgħux nibqgħu newtrali. Jekk nippruvaw nibqgħu newtrali, fil-fatt ma nkunux qegħdin nifthulu; inkunu qegħdin ngħidulu le.

## 2 L-aktar deċiżjoni serja u urġenti

Id-deċiżjoni tagħna quddiem il-proposta li Ġesù jagħmlilna biex nagħżluh bħala l-pedament ta' ħajjitna hija l-akbar deċiżjoni li qatt nistgħu nieħdu f'ħajjitna. Għaliex?

### i. Tolqotna fil-qiegħ tal-personalità tagħna

Dak li Ġesù ħareġ ixandar nistgħu niġbruh fil-kliem: "Indmu u emmnu fil-bxara t-tajba". B'dan il-kliem Ġesù ma kienx qed jifhem biss tibdil ta' xi għemil 'l hawn u 'l hemm; kien qed jifhem tibdil sħiħ u mill-qiegħ tal-moħħ u tal-qalb. B'dan il-kliem Ġesù jħeġġiġna noħorġu mis-suppervja u l-egoiżmu li jagħlqilna moħħna u qalbna ħalli nifthuhom beraħ għall-ħidma tiegħu fina. Quddiem Ġesù, għalhekk, id-deċiżjoni li nieħdu dwar jekk nilqgħuhx jew le mhix deċiżjoni li tolqot xi parti mill-personalità jew mill-ħidma tagħna. Hija deċiżjoni li tolqotna f'dak kollu li aħna, dak kollu li nagħmlu u dak kollu li se nkunu.

U ħdejn Ġesù, bħala dak li hu l-istess verità u mħabba, ma jista' joqgħod ħadd u xejn: la l-aktar rabtiet għeżież li jista' jkollna - ommna, missierna, ħutna, wliedna - u anqas l-istess ħajjitna. F'qalbna jrid ikollu l-ewwel post. Ma jikkuntentax b'anqas. Huwa t-teżor li għalih wieħed jieħu d-deċiżjoni radikali li jbigħ kollox.

Fil-laqgħa li kellu maż-żgħażagħ Maltin fl-Istadju Nazzjonali, Ta' Qali, nhar is-27 ta' Mejju 1990, il-Papa Ġwanni Pawlu II fisser x'titlob id-deċiżjoni tagħna favur Kristu b'dan il-kliem:

> Li f'ħajjitkom tagħtu l-ewwel post lil Kristu ma jitlobx biss konverżjoni tal-qalb; jitlob ukoll konverżjoni kontinwa tal-moħħ. Bħala dixxipli, intom imsejħa biex tqisu kollox fid-dawl ta' Kristu. F'kull waqt ta' ħajjitkom, f'kull deċiżjoni li tieħdu, tridu tistaqsu lilkom infuskom: "Il-mod kif naħseb u kif inġib ruħi jaqbel mal-ħsieb ta' Kristu?" Huwa importanti li dan iżżommuh f'moħħkom meta tiġu biex tiddiskutu ideat u valuri li huma komuni ħafna fis-soċjetà ta' żmienna, iżda li jistgħu jmorru kontra dik il-verità li teħles lill-bniedem kif tgħallimnieħa minn Kristu. Għan-nisrani veru, l-Evanġelju huwa l-kejl ta' kull deċiżjoni u ta' kull azzjoni.



Il-Papa Ġwanni Pawlu II ikellem liż-żgħażagħ Maltin f'Ta' Qali nhar is-27 ta' Mejju 1990

Nifhmu għalhekk li, dawk li jilqgħu lil Ġesù u jimxu warajh ma jistgħux ikunu nies rotob, nies dgħajfin; iridu jkunu nies sodi, ta' karattru: "Minn żmien Ġwanni l-Battista sal-lum, is-Saltna tas-Smewwiet, il-bnedmin qegħdin jitħabtu bis-sħiħ għaliha u dawk li jitħabtu bis-sħiħ jilħquha" (*Mt 11,12*). Dawk li jħossuhom dgħajfa iżda jixtiequ jilqgħu lil Ġesù ma għandhomx għax jaqtgħu qalbhom. Is-saħħa u l-kuraġġ veru jiġu biss minn Alla. "Jien kollox nista'" stqarr San Pawl, "f'dak li jagħtina s-saħħa". Fejn hemm id-dgħajjef, tidher aktar bid-dieher il-qawwa ta' Alla li ssaħħaħ l-isforzi tagħna.

## ii. Deċiżjoni ta' ħajja jew ta' mewt

Quddiem il-proposta ta' Ġesù nistgħu ngħidu iva u nistgħu ngħidu le. Iżda rridu niftakru li, skond id-deċiżjoni li nieħdu, rridu nġorru l-konsegwenzi. U l-konsegwenzi ma humiex taċ-ċajt. Huma konsegwenzi ta' ħajja jew ta' mewt; u dan mhux biss għal din id-dinja, imma wkoll għall-eternità; huma konsegwenzi **ta' ġenna** jew **ta' infern**.

Qabel ma Ġesù beda l-ħidma pubblika tiegħu, Ġwanni l-Battista diġà kien qiegħed quddiem il-poplu s-serjetà tad-deċiżjoni li riedu jieħdu

quddiem Ġesù: "Il-midra qiegħda f'idu, biex iderri l-qiegħa tiegħu u jiġbor il-qamħ fil-maħżen, imma t-tiben jaħarqu b'nar li ma jintefiex" (*Mt 3, 12*).

Ġesù nnifsu jitkellem aktar minn darba dwar x'kellhom ikunu l-konsegwenzi ta' dawk li jilqgħuh u ta' dawk li ma jagħtux kasu. Min jisma' kliemu u jagħmlu huwa bħal dak il-bniedem għaqli li jibni daru fuq il-blat; jiġri x'jiġri, daru tibqa' sħiħa. Iżda min jisma' kliemu u ma jagħmlux ikun bħal dak il-bniedem iblah li bena daru fuq ir-ramel. Niżlet ix-xita, ġew il-widien, qamu l-irwiefen u ħabtu fuq dik id-dar, u ġġarrfet; u kbira kienet il-qerda tagħha (*Mt 7, 24-27*).

U l-qerda tagħha tkun tassew kbira, għax waqt li l-ġusti li jkunu bnew ħajjithom fuq il-kelma tiegħu jmorru fil-ħajja ta' dejjem, dawk li jkunu bnewha 'l bogħod minnu u mill-kelma tiegħu jmorru fit-tbatija ta' dejjem (*Mt 25, 46*).

## AĦSEB U RRIFLETTI

- Taħseb li ż-żgħażagħ u l-adulti Maltin huma konvinti mis-serjetà tad-deċiżjoni li jridu jieħdu quddiem Ġesù? Jekk le, għaliex?
- Taqbel li waħda mir-raġunijiet għaliex xi wħud ma jeħdux lil Ġesù bis-serjetà hija għaliex ma jirriflettux dwar il-konsegwenzi mill-aktar gravi li ġġib magħha din id-deċiżjoni?
- Minn dawk iż-żgħażagħ li jgħidu li huma nsara, kemm taħseb li huma dawk li qed jilqgħu lil Ġesù bis-serjetà?
- X'jidhirlek mill-mod kif qed tilqgħu inti f'dak kollu li taħseb, li tgħid u li tagħmel?

Ħadd ma jitlob minna daqs Ġesù. Fl-istess waqt iżda, ħadd ma jwiegħed daqsu. Min jilqgħu, jisma' kliemu u jimxi warajh ma jimxix fid-dlam, ma jkun qatt bil-għatx, isib il-maħfra, isib il-ferħ li ħadd ma jista' jeħodhulu, jegħleb il-mewt, jgħix għal dejjem u jibqa' jiddi bħax-xemx fis-saltna ta' Missieru.

## *nibqgħu niftakru*

1. Ma hemm ebda dubju li Ġesù huwa l-aktar personaġġ magħruf u rispettat ta' l-Istorja. Ġesù għandu personalità hekk kbira u għanja li fiha kulħadd jista' jsib xi ħaġa li tkun taqbel ma' l-ideali li jkun irid ifassal.

2. Id-dokumenti storiċi li jagħtu xhieda li Ġesù eżista tassew, li għex fil-Palestina u li qatluh b'sentenza ta' Ponzju Pilatu ma humiex biss dawk li nkitbu fil-qasam nisrani, iżda wkoll oħrajn li nkitbu kemm fl-ambjent pagan Ruman u kemm fl-ambjent Lhudi.

3. Id-dokumenti nsara ewlenin dwar Ġesù huma l-kotba tat-Testment il-Ġdid, l-aktar l-erba' Evanġelji. Iżda l-Evanġelji ma humiex bijografija ta' Ġesù, fis-sens ta' bijografija kif nifhmuha llum. Il-kittieba ma kellhomx interess li jirrakkontaw il-ġrajjiet ta' Ġesù ħaġa wara l-oħra skond l-ordni u ż-żmien li ġraw. L-iskop ewlieni tagħhom kien li jippreżentaw lil Ġesù bħala l-Iben il-waħdieni tal-Missier, mibgħut fid-dinja biex isalva u jagħti l-ħajja. Għalhekk nistgħu ngħidu li waqt li ma għandniex nieħdu l-ġrajjiet u t-tagħlim ta' Ġesù bħallikieku l-Evanġelista rrekordjahom fuq video jew fuq tape, għandna nżommu li fil-qalba tagħhom jaqblu ma' dak li ġara u li ngħad fil-fatt.

4. Fil-Persuna tiegħu, Ġesù jiġbor fih il-kwalitajiet umani kollha li qatt jistgħu jinstabu flimkien u fi grad hekk għoli f'persuna waħda. F'Ġesù, il-bniedem laħaq il-milja tiegħu. Ġesù huwa l-quċċata ta' l-umanità.

5. Minn għemil li Alla biss jista' jagħmel, u minn diskors li kien jgħid fuqu nnifsu, Ġesù beda juri li ma kienx bniedem biss, iżda wkoll l-Iben Waħdieni tal-Missier.

6. Il-Knisja minn dejjem tħabtet biex tifhem aħjar u biex iżżomm sħiħa l-verità dwar min hu tassew Ġesù. Din il-verità ġiet definita fil-Konċilju ta' Niċea fis-sena 325: "Alla minn Alla, Dawl minn Dawl, Alla veru minn Alla veru. Imnissel mhux magħmul, natura waħda mal-Missier: u bih sar kollox" (Ġesù, tassew Alla). "Niżel mis-smewwiet għalina l-bnedmin u għall-fidwa tagħna. U ħa l-ġisem bis-setgħa ta' l-Ispirtu s-Santu minn Marija Verġni u sar bniedem" (Ġesù, tassew Bniedem).

7. Id-deċiżjoni li rridu nieħdu quddiem il-proposta li Ġesù jagħmlilna biex nilqgħuh bħala l-pedament ta' ħajjitna hija l-akbar deċiżjoni li qatt nistgħu nieħdu fil-ħajja kollha tagħna. Min jilqgħu, jisma' kliemu u jimxi warajh ma jimxix fid-dlam, ma jkun qatt bil-għatx, isib il-maħfra, isib il-ferħ li ħadd ma jista' jeħodhulu, u jibqa' jgħix għal dejjem fis-saltna ta' Missieru.

## Objettiv Ġenerali

Mhux biżżejjed
li tagħraf lil Ġesù
bħala l-quċċata ta' l-umanità
u l-mudell
ta' l-iżvilupp sħiħ tiegħek.
Mudell li jibqa' barra minna
f'xi mkien 'il bogħod
jista' forsi jitfgħalna ftit dawl
lejn fejn irridu naslu.

Xejn iżda ma jista' jgħinna
biex negħlbu l-qawwa tal-ħażen
li tnixxfilna s-saħħa
u l-enerġija ta' ruħna.

Għalhekk,
fil-proġett ta' Alla għalina,
Ġesù ma kellux jibqa'
xi ħadd għal rasu
jew xi mkien 'il bogħod.
Kellu jibqa' fostna u magħna,
biex nistgħu niltaqgħu miegħu
b'mod ħaj u personali
u nħalluh jidħol f'ħajjitna
u jmexxina minn ġewwa.

Minn żmien Ġesù sa llum
għaddew kważi elfejn sena.
Irridu għalhekk nistaqsu:
Ġesù b'liema mod għadu
preżenti fostna?
B'liema mod għadu jkompli
jwettaq il-ħidma tiegħu?
Fejn irridu nfittxuh
biex nistgħu tabilħaqq
niltaqgħu miegħu?

F'dan il-Unit nippruvaw
nagħtu tweġiba għal dawn
il-mistoqsijiet.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tagħmel lista ta' kif nies differenti jħarsu lejn il-Knisja u liema ġudizzji jgħaddu fuqha.
- Turi kif il-Knisja hija l-Poplu l-ġdid u l-familja ta' Alla.
- Mill-kitbiet ta' San Pawl turi kif il-Knisja hija l-Ġisem ta' Kristu. Bħala konsegwenza ta' din ix-xbieha tkompli turi li l-Knisja:
  - (a) hija Ġisem ħaj bl-Ispirtu s-Santu li jagħtiha r-ruħ;
  - (b) hija Kristu sħiħ, Ras u Ġisem;
  - (ċ) bħal kull ġisem, il-Knisja fiha ħafna membri u ħidmiet differenti;
  - (d) hija mibnija fuq is-sisien ta' l-Appostli li jirrappreżentaw lil Kristu/Ras;
  - (e) għandha l-komunjoni bħala l-ogħla marka tagħha; impenn għall-ekumeniżmu;
- Tispjega kif għalkemm hi qaddisa, il-Knisja fid-dinja jibqa' jkollha l-midinbin.
- Turi l-kontribut tal-Knisja għall-bini tal-grupp tal-ħbieb.
- Tispjega liema attitudnijiet għandna nieħdu lejn il-Knisja.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❑ Kif il-Maltin iħarsu lejn il-Knisja u x'ġudizzji jgħaddu fuqha. ❑ Il-Knisja bħala l-Poplu l-ġdid ta' Alla. ❑ Il-Knisja bħala l-familja ta' Alla. ❑ Il-Knisja bħala l-Ġisem ħaj ta' Kristu u l-konsegwenzi kollha li din ix-xbieha ta' Knisja ġġib magħha. ❑ L-ekumeniżmu. ❑ Il-Knisja bħala għalqa bil-qamħ u s-sikrana. ❑ Il-kontribut tal-Knisja għall-bini tal-grupp tal-ħbieb fuq bażi soda. ❑ Id-deċiżjoni li rridu nieħdu dwar il-Knisja.




diskussjoni fil-klassi



**X'naħsbu dwar il-Knisja**

i. Meta tisma' l-kelma **Knisja**, liema hija l-ewwel ħaġa li tiġik f'rasek jew x'inhi l-ewwel emozzjoni li tħoss?

ii. Fil-fehma tiegħek, x'inhu l-aktar importanti, il-knisja tal-ġebel jew il-Knisja tan-nies? Għaliex?

iii. Fil-fehma tiegħek, aħna l-Maltin kemm inħossu li l-Knisja hi tagħna lkoll? Dan inħossuh ħafna, ftit, jew hekk u hekk?

iv. Jidhrilna li jkun biżżejjed jekk ix-xogħol tal-Knisja jkun biss li tipprovdilna l-qrar u l-quddies, torganizza xi purċissjoni u tieħu ħsieb il-funerali? Għaliex?

v. Dwar il-Knisja nisimgħu diversi ideat. Naħsbu li hu importanti li nistaqsu bis-serjetà x'inhi verament il-Knisja fil-qalba tagħha? Għaliex?

## a Ideat dwar x'nifhmu bi Knisja

L-ideat l-aktar komuni li nisimgħu dwar x'inhi l-Knisja nistgħu niġbruhom fi tliet taqsimiet:

- Hemm min bi Knisja l-ewwel u qabel kollox jifhem il-knisja tal-ġebel, u dak kollu li għandu x'jaqsam mal-bini, ma' l-indafa jew mat-tiżjin tagħha.

- Hemm imbagħad dawk li bi Knisja l-ewwel u qabel kollox jifhmu l-Papa, l-isqfijiet, is-saċerdoti u s-sorijiet. Fix-xbieha ta' Knisja li għandhom, il-kotra ta' l-insara li ma għandhiex sehem fit-tmexxija donnha ma tidħolx jew, jekk tidħol, ma għandhiex importanza. Qisu bħal meta wieħed jiġi biex jiddeskrivi skola: isemmi biss is-Surmast, l-għalliema u l-istaff, u l-istudenti jħallihom barra.

- Forsi l-aktar xbieha komuni ta' Knisja fostna l-Maltin, hija li l-Knisja qisha xi Aġenzija ta' servizzi spiritwali. Ħafna jħarsu lejn il-Knisja bħala dik l-Organizzazzjoni li għandha l-postijiet u l-uffiċjali tagħha biex tieħu ħsieb il-bżonnijiet spiritwali tan-nies. Il-Knisja tieħu ħsieb biex wieħed isib iqerr, jisma' l-quddies, jgħammed 'l uliedu, imur jitlob u, meta jmut, tagħmillu l-funeral u l-quddies għal ruħu: qisha *Supermarket* kbir f'nofs ir-raħal, fejn wieħed isib biex jinqeda, mhux fi ħwejjeġ tal-ġisem, imma fi ħwejjeġ tar-ruħ.

## b Ġudizzji fuq il-Knisja

Fuq Ġesù, ftit li xejn issib nies li ma jitkellmux tajjeb u b'ammirazzjoni. Imma nistgħu ngħidu l-istess għal dak li jingħad fuq il-Knisja? Il-Knisja hi magħmula wkoll mill-bnedmin; u l-bnedmin mhux dejjem jgħixu kif suppost; mhux kollha jgħixu tajjeb. Ġesù xebbah il-Knisja ma' għalqa, fejn mal-qamħ, wieħed isib ukoll il-ħaxixa ħażina tas-sikrana. Għalhekk ma nistagħġbux jekk fuq il-Knisja nisimgħu ġudizzji differenti u kultant kontra xulxin.

- Hawn min ma għadux jagħti kas ta' dak li tgħallem jew li torganizza l-Knisja. Ħafna drabi, ma jgħidx kontra u ma għandux mibegħda lejha, imma ma jħabbilx rasu biex jieħu sehem fil-ħajja tagħha. Iħoss li l-Knisja hi xi ħaġa tat-tfal jew tax-xjuħ; li jmur il-Knisja, għalih hu żmien mitluf.

  Min-naħa l-oħra, hawn min fil-ħajja tal-Knisja sab skop sabiħ għal ħajtu, ideal għal xiex jgħix u jaħdem, dawl u qawwa biex jimxi 'l quddiem; hawn numru sabiħ ta' żgħażagħ li ssieħbu f'xi għaqda tal-Knisja u qed jieħdu u jagħtu ħafna ġid.

- Hawn min iħoss li l-Knisja hi antikwata, konservattiva, kontra kull ħaġa ġdida, ma tifhimx iż-żgħażagħ. Min-naħa l-oħra, hawn min jakkuża l-Knisja li qalbet kollox ta' taħt fuq u naffret lil min kien dilettant.

- Hawn min jakkuża l-Knisja li dejjem iżżomm mas-sinjuri u ma' min għandu s-setgħa, li moħħha biss fil-ġbir tal-flus.... Min-naħa l-oħra hawn min jirringrazzja 'l Alla li f'Malta kien hawn il-Knisja li għal tant snin ħadet u għadha tieħu ħsieb l-aktar nies sempliċi, il-fqar, l-anzjani, l-orfni, nies b'diżabilità u tant nies oħra fil-bżonn.

- Hawn min igerger li l-Knisja trid tindaħal f'kollox u żżomm lil kulħadd taħt il-ħakma tagħha. Min-naħa l-oħra ssib min igerger li l-Knisja waqgħet fil-muta, li waqgħulha snienha, li mhix ċerta fuq ħafna ħwejjeġ.




## 1 Il-Knisja bħala l-poplu l-ġdid ta' Alla

Il-Knisja ma waqgħetx mis-sema f'daqqa. Il-Knisja kellha tħejjija ta' kważi elfejn sena. Fil-fatt hija l-werrieta ta' dak kollu li Alla kien wiegħed u wettaq fit-Testment il-Qadim. Alla kien sawwar il-poplu ta' Israel bħala l-Poplu tiegħu dak in-nhar li wettaq il-Patt miegħu fuq is-Sinaj permezz ta' Mosè; dan il-Patt kien ġie issiġillat bid-demm ta' l-annimali offruti f'sagrifiċċju.

Lil dan il-poplu Alla kien għamillu wegħda importanti permezz tal-profeta Ġeremija:

> "Araw, għad jiġi żmien meta jien nagħmel patt ġdid ma' dar Iżrael u dar Ġuda... Inqiegħed il-liġi tiegħi fihom u niktibha f'qalbhom; u jiena nkun Alla tagħhom, u huma jkunu l-poplu tiegħi"
>
> (*Ġer 31, 31-33*).

Din il-weghda seħħet meta Ġesù waqqaf il-Knisja. Il-Knisja saret il-Poplu l-ġdid ta' Alla bis-saħħa tal-Patt il-Ġdid u għal dejjem li Ġesù nnifsu ssiġilla bil-mewt u l-qawmien tiegħu: "Dan huwa demmi, id-demm tal-Patt li jixxerred għall-kotra, għall-maħfra tad-dnubiet" (*Mt 26, 28*). Bis-saħħa ta' dan il-Patt, "intom li darba ma kontux poplu, issa sirtu l-poplu ta' Alla" (*I Pt 2, 10*).



Il-poplu l-qadim kien mibni fuq tnax-il tribù li jagħrfu l-bidu tagħhom fit-tnax-il iben ta' Ġakobb, li kien jissejjaħ ukoll Iżrael. Biex juri li l-Knisja kellha tkun il-poplu l-ġdid ta' Alla li jieħu l-post il-poplu ta' Iżrael, Ġesù ried jibniha fuq it-tnax-il appostlu (*ara Apok 21, 14*).

Din ix-xbieha tal-Knisja bħala poplu tagħtina idea ta' numru bla tarf ta' nies miġburin flimkien taħt l-istess Mexxej u mexjin 'il quddiem lejn l-art imwiegħda. Il-bidu u l-iżvilupp ta' dan il-poplu l-ġdid Ġesù xebbhu "ma żerriegħa tal-mustarda li wieħed raġel ikun qabad u żeragħha fil-għalqa tiegħu. Hija tabilħaqq l-iżgħar waħda fost iż-żrieragħ kollha, iżda meta tikber, tkun l-akbar waħda fost il-ħxejjex u ssir siġra, hekk li l-għasafar ta' l-ajru jiġu jbejtu fil-friegħi tagħha" (*Mt 13, 31-32*). L-għasafar li kellhom ibejtu fil-friegħi tagħha, ma kellhomx jiġu biss mill-poplu Lhudi jew minn xi pajjiż wieħed imma kellhom ikunu dawk li jiġu mill-ġnus kollha. Ġesù ma riedx iwaqqaf Knisja "nazzjonali", marbuta ma' poplu wieħed jew ma' kultura waħda. Ried iwaqqaf Knisja universali, Knisja **Kattolika** li tiġbor lil kulħadd bħala l-poplu l-ġdid ta' Alla.



## 2 Il-Knisja bħala l-familja ta' Alla

Jekk ix-xbieha ta' poplu tagħtina idea ta' ħafna nies miġburin flimkien, ix-xbieha ta' familja tagħtina idea ta' l-għaqda l-aktar kbira li niśtennew li nsibu fostna l-bnedmin.

Lil dawk li laqgħuh u emmnu fih Ġesù beda jqishom mhux biss bħala dixxipli tiegħu, bħalma kienu jagħmlu r-rabbini l-oħra; beda jsejħilhom

il-familja ġdida tiegħu: "ommi u ħuti huma dawk li jagħmlu r-rieda ta' Missieri" (*ara Mt 12, 50*). F'din il-familja, l-ulied jitwieldu "mhux middemm, anqas mill-ġibda tal-ġisem u anqas mir-rieda ta' bniedem, iżda minn Alla" (*Ġw 1, 13*).

Il-Knisja hija l-għaqda ta' dawk li jagħrfu lil Alla bħala Missierhom għax minn għandu rċevew ħajja ġdida li għamlithom uliedu. Hija l-għaqda ta' dawk li jħarsu lejn xulxin bħala aħwa.

## 3 Il-Knisja bħala l-Ġisem ta' Kristu

**ħidma għad-dar**

- Fittex dawn ir-referenzi mill-Ittri ta' San Pawl u iktibhom fuq il-pitazz tar- Reliġjon: **1 Korintin 12, 12-13 u Rumani 12, 4-6.**

- Skond dawn is-siltiet:

  (a) x'inhi r-rabta li Ġesù għandu mal-Knisja tiegħu?

  (b) x'inhi r-rabta li l-Ispirtu s-Santu għandu mal-Knisja?

  (ċ) x'inhi r-rabta li l-insara għandhom bejniethom?





Ix-xbieha tal-Knisja bħala l-Ġisem ta' Kristu hi x-xbieha li turina li fil-Knisja hemm għaqda li bħalha ma nsibu f'ebda grupp ieħor.

Kien San Pawl li, imnebbaħ mill-Ispirtu s-Santu, xebbaħ lill-Knisja ma' ġisem ħaj. "Intom il-Ġisem ta' Kristu, u kull wieħed minnkom biċċa minnu" (*1 Kor 12, 27*). Kull wieħed minna hu membru ta' dan il-Ġisem u għalhekk magħqud mal-membri l-oħra (ara *Rum 12, 5*).

Ġesù sawwar il-Knisja tiegħu bħala Ġisem wieħed, il-Ġisem tiegħu stess.

## 4 Il-Knisja hija Ġisem ħaj

Wara li bil-mewt u l-qawmien tiegħu Ġesù sawwar il-Knisja bħala l-Poplu l-ġdid ta' Alla, kien jonqos biss l-aħħar ħaġa importanti: kien jonqos li l-Knisja tibda tgħix u taħdem. Il-Knisja kienet qisha l-istatwa ta' Adam fil-ġnien ta' l-Għeden; il-figura tiegħu kienet lesta, imma kienet bla ħajja; kien jonqos biss li Alla jonfoħ fi mnifsejh nifs il-ħajja.



F. GRANDI, Pentekoste, Katidral ta' l-Imdina

Il-ġemgħa ta' l-Appostli u tad-dixxipli, b'kollox madwar 120 ruħ, miġburin qalb waħda fiċ-Ċenaklu u magħqudin fit-talb flimkien ma' Marija, omm Ġesù, hija l-Knisja li sawwar Ġesù, iżda li teħtieġ ir-Ruħ biex tibda tgħix.

Kien nhar Għid il-Ħamsin, ftit jiem wara li Ġesù tela' fil-glorja tal-Missier, meta f'daqqa waħda ġie mis-sema ħoss bħal ta' riħ qawwi li mela d-dar kollha fejn kienu qegħdin. Dehru wkoll ilsna qishom tan-nar, li tqassmu u qagħdu fuq kull wieħed minnhom. Għal darba oħra, Alla bħal reġa' nefaħ. Ir-Ruħ jew Nifs Qaddis (l-Ispirtu s-Santu) ta r-ruħ lill-Knisja. Minn dak il-waqt il-Knisja saret ġisem ħaj.

Il-Knisja għandha xi ħaġa speċjali li ma għandhomx l-għaqdiet l-oħra tagħna l-bnedmin. Għandha l-Ispirtu s-Santu li jaħdem fiha bħalma r-ruħ taħdem fil-ġisem.

## 5 Il-Knisja hija Kristu sħiħ: Ras u Ġisem

Ma jistax ikollna ġisem mingħajr ras. Huwa mir-ras li l-ġisem kollu permezz ta' l-għekiesi u l-irbit tiegħu, jieħu l-għejxien u l-għaqda biex jikber skond ma jagħtih Alla (ara *Kol 2, 19*). Min-naħa l-oħra, ma jistax

ikollna ras mingħajr ġisem. Il-Knisja mhijiex Ġesù waħdu, mhijiex ir-ras biss; anqas ma hi l-insara waħedhom, mhijiex il-ġisem biss. Il-Knisja hi l-Ġisem sħiħ, hija Kristu sħiħ, Ras u Ġisem; hija Kristu u l-insara, magħqudin flimkien fl-istess ħajja bil-qawwa ta' l-Ispirtu. L-għorrief tal-Knisja sa mill-qedem isejħu l-Knisja l-Ġisem Mistiku ta' Kristu.

Bħala l-Ġisem ħaj ta' Kristu, l-ewwel u qabel kollox, il-Knisja hija tiegħu. Hu l-kap tagħha. Mhuwiex kap li waqqafha u telaqha taħdem waħedha. Huwa kap li fiha u biha baqa' jkompli l-ħidma tiegħu fid-dinja. Kristu li ma jidhirx għal għajnejna, ikompli l-ħidma tiegħu permezz tal-Knisja li narawha b'għajnejna u nisimgħuha b'widnejna.

## 6 Fil-Knisja nsibu ħafna membri, doni u ħidmiet

### diskussjoni fi gruppi



i. X'inhuma dawk il-ħidmiet li l-Knisja ta' żmienna tidher li teħtieġ l-aktar?

ii. Kif nispjegaw li żgħażagħ tfajliet u ġuvintur, b'ġejjieni sabiħ quddiemhom jagħżlu l-ħajja reliġjuża? X'naħsbu li hu dak li jiġbidhom?

iii. Qatt ħsibt li dawk li jsiru qassisin, patrijiet jew sorijiet, meta kienu studenti mhux bilfors kienu l-aktar studenti bravi jew l-aktar studenti tajbin? Kif taħseb li wieħed jinduna li għandu vokazzjoni?

La darba l-Knisja hi bħal ġisem, u l-ġisem għandu ħafna organi b'ħidmiet differenti, hekk ukoll il-Knisja; il-Knisja għandha ħafna membri li jwettqu ħidmiet differenti.



Dawn il-ħidmiet li l-Ispirtu s-Santu jqajjem fl-insara għal ġid tal-komunità jissejħu **karriżmi**. Fost dawn il-ħafna ħidmiet differenti li l-insara tal-bidu kienu jwettqu bħala membri tal-Knisja, insibu l-ħidma ta' dawk li kienu jxandru l-Aħbar it-Tajba ta' Kristu sa truf l-art (ara *Atti 13, 1-4*); il-ħidma ta' dawk li, bħall-katekisti ta' żmienna, kienu jgħallmu u jfiehmu lill-oħrajn it-tagħlim ta' Ġesù; il-ħidma ta' dawk li jmexxu l-komunità, ta' dawk li jfejqu jew jagħmlu l-mirakli, ta' dawk li jitkellmu bl-ilsna u ta' dawk li kellhom is-setgħa jfissru l-ilsna (ara *1 Kor 12*).

Fi żmienna, niltaqgħu wkoll ma' ħidmiet oħra li qabel ma kinux jeżistu, iżda li issa, jinħassu ta' ħtieġa kbira għall-bini tas-Saltna ta' Alla fostna. Fost dawn nistgħu nsemmu l-ħidma tal-*counselling,* tal-ġurnaliżmu, ta' produzzjoni ta' programmi għar-radju jew għat-*television,* is-sehem fit-tmexxija ta' *trade unions,* is-sehem fit-tmexxija fil-korpi ta' dawk li jħaddmu, il-ħidma fl-Għaqdiet ta' l-Appostolat jew fil-volontarjat.

Rigal speċjali li l-Ispirtu s-Santu għadu jqajjem fil-Knisja u għall-ġid tal-Knisja huwa dak li tant tfajliet u ġuvintur ma jiżżewġux biex l-imħabba tagħhom ikunu jistgħu jaqsmuha ma' familja bil-wisq akbar; huma dawk li jħaddnu **ċ-ċelibat** jew **il-verġinità** u jingħataw kollha kemm huma għall-bini tas-Saltna ta' Alla billi jgħallmu l-katekiżmu fil-parroċċi, jieħdu ħsieb gruppi ta' żgħażagħ, jaħdmu għall-morda jew għall-anzjani, jissieħbu f'xi għaqda ta' l-Appostolat kemm f'Malta kif ukoll fil-Missjoni.



Il-ħajja ta' ġuvni jew ta' tfajla li ma jiżżewġux mhijiex ħajja moħlija; tista' tkun stedina biex jingħataw b'aktar libertà, għal ħajja fit-talb u l-kontemplazzjoni jew biex iservu lil dawk li l-aktar jeħtieġu l-imħabba fid-dinja.

L-għotja sħiħa lil Alla tista' ssir b'wegħda pubblika li tissejjaħ **il-professjoni reliġjuża**. Ir-Reliġjużi, kemm sorijiet, kemm patrijiet jew *brothers,* u kemm membri ta' Istituti Sekulari, jinqatgħu mir-rabtiet tad-dinja biex, waqt li jgħixu f'komunità, iħaddnu l-faqar, l-ubbidjenza u l-kastità fuq xebh aktar mill-qrib ta' Kristu l-Mulej. Bl-istil tal-ħajja tagħhom, ir-Reliġjużi jagħtu servizz kbir għall-bini tas-Saltna ta' Alla

fid-dinja. Dan jagħmluh mhux biss bil-ħidma tagħhom f'diversi oqsma, iżda qabel kollox billi b'ħajjithom jagħtu xhieda qawwija tas-Saltna ta' Alla li qiegħda fid-dinja, iżda li mhix tad-dinja u ma tingħalaqx f'din id-dinja. Sa minn din id-dinja stess, ir-Reliġjużi huma msejħin biex jgħixu l-ideal tal-ħajja tas-sema.



## 7 Mibnijin fuq is-sisien ta' l-Appostli

### ħidma għad-dar

a) Fittex fl-Evanġelju tnejn minn dawn ir-referenzi u ikteb fuq il-pitazz tar-Reliġjon is-siltiet li ssib.

| | | |
|---|---|---|
| Referenza | Nru. 1 | Mattew 28, 19-20 |
| Referenza | Nru. 2 | Ġwann 20, 22-23 |
| Referenza | Nru. 3 | Luqa 22, 17-19 |
| Referenza | Nru. 4 | Mattew 18, 18 |
| Referenza | Nru. 5 | Mattew 16, 19 |
| Referenza | Nru. 6 | Ġwann 21, 15-16 |





b) X'taħseb li jgħidulna dawn is-siltiet dwar x'inhi l-ħidma li għandha ssir mill-Knisja u min għandu jwettaqha?

ċ) Taf b'xi silta jew b'xi ġrajja oħra ta' l-Evanġelju li tixbah lil dawn is-siltiet? Iktibhom ukoll fuq il-pitazz.

L-akbar ħidma li Ġesù ried jafda f'idejn xi wħud mid-dixxipli tiegħu kienet dik ta' min ikompli jmexxi l-Knisja f'ismu wara li jitla' s-sema. Ġesù kien jaf li din kienet għażla importanti. Għalhekk, "ħareġ lejn il-għoljiet biex jitlob, u għadda l-lejl fit-talb lil Alla. Meta sebaħ, sejjaħ lejh id-dixxipli tiegħu u minnhom għażel tnax li semmiehom Appostli" (*Lq 6, 12-13*).



DUCCIO DI BONINSEGNA (1255–1319), Ġesù ma' l-appostli Mużew tad-Duomo, Siena

Lil dawn l-Appostli Ġesù ried "li jibqgħu miegħu" biex jagħtihom aktar tagħlim, isiru jafuh aktar mill-qrib u jiffurmahom aħjar fil-għaqda ta' bejniethom. Lilhom tahom ukoll ħidmiet speċjali, biex permezz tagħhom huwa jkun jista' jkompli jibni u jmexxi l-Knisja tiegħu matul iż-żmien. Huma ħidmiet li għandhom jinftiehmu bħala responsabbiltà ta' qadi u servizz għall-bini u għall-ġid tal-Knisja kollha.

Fost il-ħidmiet speċjali Ġesù tahom:

- Is-setgħa li jgħallmu l-ġnus kollha u s-setgħa li jgħammdu (*Mt 28, 19-20* u *Mk 16, 16*).
- Is-setgħa li jaħfru d-dnubiet ta' min jindem (*Ġw 20, 23*).
- Is-setgħa li jiċċelebraw l-Ewkaristija (*Lq 22, 17-19*).
- Is-setgħa li jieħdu deċiżjonijiet li jħarsu l-verità u l-imħabba fuq l-aħwa (*Mt18, 18*).

Il-Knisja ta' Ġesù hi Knisja mibnija fuq l-Appostli u s-suċċessuri tagħhom. Insejħulha, għalhekk, **Knisja Appostolika**.

PERUGINO (1445–1523), Ġesù jagħżel lil Pietru Kappella Sistina, il-Vatikan

## a F'għaqda ma' Pietru



Fil-ħsieb ta' Ġesù, l-Appostli kellhom jiffurmaw bħal "kulleġġ" wieħed magħqud fir-rabta ta' l-imħabba. Biex ikun l-għajn u l-pedament ta' din il-għaqda, Ġesù għażel lil Pietru u ħatru bħala **l-blata** li fuqha jibni l-Knisja tiegħu. Lilu tah l-imfietaħ tas-Saltna tas-Smewwiet (*Mt 16, 19*), qabbdu jitma' l-ħrief u n-nagħaġ tal-merħla tiegħu (*Ġw 21, 15-16*) u tah is-setgħa li jwettaq fil-fidi lid-dixxipli l-oħra (*Lq 22, 32*).

## b L-Appostli ma' Pietru fi żmienna

Ġesù bena l-Knisja tiegħu fuq il-kulleġġ ta' l-Appostli f'rabta ta' fidi u mħabba ma' Pietru bħala kap tal-Knisja kollha. Illum, dawk li ġew magħżula biex ikomplu jaqdu l-Knisja bħala suċċessuri ta' Pietru u ta' l-Appostli huma l-Papa u l-isqfijiet. L-għaqda bejn il-Papa u l-isqfijiet u bejn l-isqfijiet infushom insejħulha **l-kolleġġjalità**. Bħal Ġesù, ir-Ragħaj il-kbir, huma ntagħżlu biex jaqdu u jagħtu ħajjithom għan-nagħaġ li ġew fdati f'idejhom.



L-isqfijiet mid-dinja kollha miġburin f'waħda mil-laqgħat tal-Konċilju Vatikan II li sar bejn l-1961 u l-1965.

Bħala rgħajja u għassiesa tal-verità li tana Alla, il-Papa u l-isqfijiet jingħataw għajnuna speċjali biex ma jiżbaljawx meta jgħallmu tagħlim li Ġesù nnifsu qalilna biex nemmnu (il-fidi) jew biex nagħmlu (il-morali). Din l-għajnuna speċjali nsejħulha **l-infallibbiltà**, u għandna nqisuha bħala rigal għall-ġid tal-Knisja kollha.

Fil-ħidma tagħhom ta' rgħajja, l-isqfijiet isieħbu magħhom nies oħra li aħna nsejħulhom **qassisin** jew **saċerdoti**. Bis-sagrament ta' **l-Ordni Sagri**, il-qassisin jiġu ordnati biex jaqsmu ma' l-isqof u taħt il-gwida tiegħu l-istess ħidma li Ġesù ħalla f'idejn l-Appostli. Fil-ħidma tiegħu, il-qassis bħal jislef lilu nnifsu kollu kemm hu lil Kristu biex, permezz ta' xofftejh, ta' idejh, ta' riġlejh, ta' moħħu u ta' qalbu, Kristu jibqa' jgħallem, ibierek, ifittex in-nagħġa l-mitlufa, jaħfer il-midinbin, ifarraġ lill-morda, u fuq kollox jiċċelebra l-Ewkaristija.



Ordinazzjoni ta' qassis Malti mill-Arċisqof ta' Malta Ġużeppi Mercieca

Kemm hija grazzja kbira meta tiftakar li Ġesù qiegħed jaħdem fik u bik! X'jiġri mill-komunità nisranija meta ma jkunx hemm saċerdoti biex jieħdu ħsiebha? Huwa dmir tagħna li naraw li l-Knisja ma tkun nieqsa qatt minn għadd sabiħ ta' saċerdoti li jkomplu jagħtu lilhom infushom f'servizz għall-bini tas-Saltna ta' Alla.

## 8 Il-komunjoni bħala l-ogħla marka tal-Knisja

Fil-Kredu tal-quddiesa nistqarru li l-Knisja hi waħda, qaddisa, kattolika, appostolika, imma l-ogħla marka li biha għandha tingħaraf hija l-**komunjoni**. Ix-xbieha ta' ġisem tissuġġerixxi li, ladarba fil-ġisem hemm ras waħda u ruħ waħda, hemm l-ogħla għaqda u ftehim bejn ir-ras u l-membri u bejn il-membri nfushom. Ma nistgħux nimmaġinaw li l-ġisem jeħodha kontra r-ras jew li l-id teħodha kontra s-sieq. Bil-maqlub il-membri kollha jfittxu l-ġid tal-ġisem kollu; kollha jqisu lil xulxin bħala importanti u jfittxu li jgħinu lil xulxin; jekk membru jbati, ibatu lkoll miegħu; jekk membru jingħata ġieħ, jifirħu lkoll miegħu.

Nistgħu ngħidu, għalhekk li fost il-marki kollha li għandu jkollha l-Knisja ta' Ġesù, l-ewwel u l-akbar waħda hija l-marka tal-"Komunjoni", il-marka ta' l-"Għaqda". Ġesù nnifsu talab biex dawk li jemmnu fih ikunu magħqudin bejniethom kif huwa kien magħqud mal-Missier. U l-kmandament ġdid li tahom kien li jħobbu lil xulxin kif ħabb hu (ara *Ġw 13, 34-35*). Aħna ngħixu f'parroċċi differenti, qegħdin f'għaqdiet differenti, nagħmlu xogħol differenti. Imma lkoll irridu nistmaw lil xulxin u nżommu quddiem għajnejna l-ġid tal-Ġisem kollu. Min iġib il-firda fil-Knisja jkun qiegħed ikissirha mill-għeruq.

### Impenn biex negħelbu l-firda bejn il-Knejjes

Minkejja t-talba ta' Ġesù li l-Knisja tkun **waħda**, ġisem wieħed, b'Mulej wieħed, fidi waħda, Magħmudija waħda, merħla waħda u ragħaj wieħed, sa mill-bidu bdew iqumu xi firdiet bejn dawk li kienu jistqarru li huma nsara. Iżda fis-sekli ta' wara nsibu tilwimiet akbar u xi komunitajiet mhux żgħar infirdu mill-għaqda sħiħa tal-Knisja Kattolika, xi drabi ħtija ta' bnedmin miż-żewġ naħat. L-ewwel firda kbira saret bejn il-Knisja Kattolika u l-Knisja Ortodossa fis-sena 1054. It-tieni firda saret madwar ħames mitt sena wara meta Martin Luteru beda r-Riforma Protestanta.


Laqgħa bejn il-Papa Pawlu VI u l-Patrijarka Atenagora tal-Knisja Ortodossa

Minn xi żmien 'l hawn u l-aktar wara l-Konċilju Vatikan II, f'ħafna postijiet tad-dinja, l-Ispirtu s-Santu, qajjem il-**moviment ekumeniku** bl-iskop li l-Knejjes mifrudin jersqu aktar lejn xulxin. Bit-talb u l-laqgħat ta' bejniethom, isiru jafu aktar mill-qrib x'inhu dak li jgħaqqadhom u dak li

jifridhom, ikabbru l-fiduċja u l-istima f'xulxin, ifittxu proġetti fejn jistgħu jaħdmu flimkien u jħabirku biex jasal il-jum meta jkunu jistgħu jingħaqdu tassew f'komunjoni waħda.

Ebda membru veru fil-Knisja ma jista' jibqa' indifferenti għall-moviment ekumeniku u jgħid li ma jimpurtahx mill-għaqda ta' l-insara. Irridu nħabirku mhux biss biex f'moħħna u f'qalbna ma jkun hemm ebda spirtu ta' pika jew disprezz lejn ħutna mifrudin. Irridu nfittxu li nnaqqsu dak li jifridna u nsaħħu dak li jgħaqqadna b'mod li t-talba ta' Kristu li nkunu lkoll merħla waħda taħt ragħaj wieħed tista' ssir realtà.

## 9 Il-Knisja bħala għalqa bil-qamħ u s-sikrana



Ġesù xebbah il-Knisja tiegħu bħala xibka li fiha jinġabru kemm il-ħut tajjeb u kemm il-ħut ħażin. Xebbahha wkoll ma' għalqa li fiha jikber kemm il-qamħ u kemm is-sikrana. Għalhekk fil-Knisja ta' Ġesù insibu kemm nies tajba (qamħ) u kemm midinbin (sikrana).

Fil-Knisja fuq quddiem nett ma jiġux il-mexxejja u l-għorrief, iżda l-qaddisin (il-qamħ), dawk li fil-Knisja jiltaqgħu ma' l-ispirtu ta' Kristu, l-aktar permezz tas-sagramenti, u jħalluh jibdilhom fih. Il-qaddisin huma bħal arterji fil-Ġisem ta' Kristu, ma jidhrux iżda għandhom l-akbar importanza. Huma bħal għeruq li jinsabu l-aktar qrib lejn l-għejun tal-ħajja u jwasslu l-ħajja lis-siġra kollha (*Apok 7, 17*). Il-Knisja fil-qalba tagħha hija x-xirka tal-qaddisin. Xi wħud minnhom jinsabu fostna u lanqas biss nintebħu bihom; xi wħud oħra diġà waslu qabilna fil-glorja tas-sema. Lill-Knisja nsejħulha **qaddisa**.

Min-naħa l-oħra l-Knisja kellha u jibqa' jkollha l-midinbin ukoll (is-sikrana). Mingħajrhom ma tkunx Knisja tal-bnedmin. Bħall-poplu ta' Alla fit-Testment il-Qadim, il-Knisja hija miġemgħa ta' nies miexja fid-deżert "barranin u għorba fuq l-art ifittxu pajjiż għalihom" (*Lhud 11, 13-14*). U fid-deżert hemm is-sabiħ u l-ikrah. Il-midinbin huma dawk li jaqgħu fit-triq.

Jeħtieġ li bħala Knisja nibqgħu nikkonvertu dejjem aktar lejn Alla.

## 10 Knisja li temmen fil-futur

Il-Knisja ta' Ġesù hija l-Knisja tat-tama fil-futur. Matul l-elfejn sena ta' l-eżistenza tagħha, ma kienx hemm tfixkil minn barra u minn ġewwa li l-Knisja ma kellhiex tħabbat wiċċha miegħu.

Imma l-fatt li l-Knisja baqgħet ħajja u baqgħet tikber sa llum hu sinjal ċar li dak li kien wegħedha Ġesù seħħ tabilħaqq: "Is-setgħat ta' l-infern ma jegħlbuhiex" (*Matt 16, 18*). "Intom tirċievu l-Ispirtu s-Santu, li jagħtikom il-qawwa biex tkunu xiehda tiegħi sa truf l-art" (*Atti 1, 8*). "Fid-dinja tbatu jkollkom. Iżda agħmlu l-qalb: jiena rbaħt id-dinja" (*Ġwann 16, 33*). "Ara, jiena magħkom dejjem, sa l-aħħar taż-żmien" (*Matt 28, 20*).

Il-Knisja temmen li l-futur hu tagħha. Hi temmen li s-Salvatur tagħha Sidna Ġesù Kristu għad ibiddlilna l-ġisem imsejken tagħna fis-sura tal-ġisem glorjuż tiegħu, bil-qawwa tas-setgħa li għandu li jġib kollox taħtu (*Fil 3, 21*).

## 11 Il-Knisja u l-grupp tal-ħbieb



**diskussjoni fil-klassi**

1. Kemm naħsbu li l-grupp tal-ħbieb huwa importanti għalina u għal żgħażagħ bħalna? Għaliex?

2. Veru li fil-gruppi tagħna, xi drabi, mhux kollox jimxi sew? Nagħtu eżempji konkreti ta' l-inkwiet u l-ġlied li jinqala' bejn il-membri tal-grupp ta' sħabna.

3. Min-naħa l-waħda naraw kemm il-gruppi huma meħtieġa għalina. Min-naħa l-oħra naraw kemm joħolqulna nkwiet. Kif nistgħu nsolvu din il-problema? Il-mod kif Ġesù ried li tkun u titmexxa l-Komunità Nisranija tiegħu taħseb li tista' tgħinna biex il-gruppi tagħna jkunu tassew tajbin u ta' ġid?

Ilkoll nafu li ma nistgħux ngħixu waħedna; ilkoll nafu kemm hu importanti għalina l-grupp tal-ħbieb. Min-naħa l-oħra nafu wkoll li ħafna drabi l-biċċa l-kbira ta' l-inkwiet, tal-ġlied u tad-dwejjaq tagħna jiġu minħabba l-oħrajn li nkunu qrib tagħhom. Kultant issib min jasal biex jgħid li tad-dar jew sħabu għamlulu ħajtu infern.





Huwa possibbli nibnu gruppi u komunitajiet fejn nistgħu negħlbu dak kollu li jġib il-firda u nsaħħu dak li jġib il-ftehim u l-għaqda? Il-Knisja, bħala l-komunità ta' wlied l-istess Missier, hija l-proposta li jagħmlilna Ġesù biex nistgħu nsibu l-pedament, il-valuri u l-qawwa għall-għaqda vera u ġenwina mhux biss fil-gruppi tagħna iżda wkoll bejn il-bnedmin kollha.

- *Il-pedament* għall-vera għaqda ta' bejnietna jrid ikun l-għarfien ta' Alla Wieħed u Missier ta' kulħadd, u għalhekk, l-għarfien tagħna lkoll bħala wliedu u aħwa ta' xulxin. X'rabta kbira jkun hemm bejnietna kieku nistmaw lil xulxin b'dan il-mod!

- *Il-valuri* jridu jkunu dawk tal-verità u l-onestà, ta' mħabba sinċiera lejn Alla u lejn xulxin, ta' ħniena u maħfra, ta' tama u kuraġġ; valuri li fuqhom il-Mulej Ġesù ried li l-Knisja tiegħu tkun mibnija. X'għaqda kbira jkun hemm bejnietna kieku ngħixu dawn il-valuri!

- *Il-qawwa* trid tinstab f'Ġesù Rxoxt li ried jibqa' preżenti fil-Knisja tiegħu u fl-Ispirtu s-Santu li bagħat fiha biex idawwalna u jsaħħaħna minn ġewwa fin-nuqqas ta' ħila tagħna. Kemm tibqa' sħiħa l-għaqda ta' bejnietna kieku nħallu din il-qawwa taħdem fina!

Mingħajr dan il-pedament, dawn il-valuri u din il-qawwa ta' l-Ispirtu li qed iġġorr il-Knisja, mhux possibbli li l-gruppi tagħna jinbnew fis-sod u fit-tul.

# It-tweġiba tagħna

## 1 Deċiżjoni serja



### diskussjoni fi gruppi

**Liema deċiżjoni dwar il-Knisja**

i. Xi twieġeb lil min jgħid: "Kristu iva, il-Knisja le"? Nistgħu naċċettaw tabilħaqq lil Kristu bla ma naċċettaw ukoll lill-Knisja? Għaliex?

ii. X'taħseb li timplika d-deċiżjoni li f'ħajtek tilqa' l-Knisja li waqqaf Ġesù?

iii. X'taħseb li għandu jkun postok fil-komunità tal-parroċċa tiegħek?

iv. X'kontribut taħseb li jistgħu jagħtu ż-żgħażagħ lill-Knisja f'Malta? X'hemm xi jbiddlu? X'hemm xi jsaħħu? X'hemm x'jagħmlu ġdid?

Id-deċiżjoni li rridu nieħdu dwar il-Knisja rridu neħduha bl-istess serjetà tad-deċiżjoni li nieħdu dwar Ġesù. Għax Ġesù mhux xi ħadd li jgħix biss fl-ideat li wassal jew fl-eżempji li ta. Ġesù ried jibqa' jgħix u jaħdem fil-Knisja tiegħu. Għaliha ta ħajtu u għamilha l-Ġisem tiegħu ħaj.

Ma nistgħux ngħidu: Kristu iva, Knisja le. Ma nistax ngħid: nitlob waħdi u quddies ma mmurx; ma nistax ngħid: nitlob maħfra 'l Alla waħdi u l-qrar inħallih; ma nistax ngħid: nitgħallem it-tagħlim ta' Kristu waħdi u kas ta' x'tgħallem il-Knisja ma nagħtix; ma nistax ngħid: l-aqwa li ma nagħmilx dnub jien u ma jimpurtanix li naqsam ħajti ma' l-insara l-oħra. Ma nistgħux nilqgħu ir-Ras u fl-istess waqt ma nilqgħux il-Ġisem li fih u bih Ġesù jrid jiltaqa' magħna. Ma nistgħux ningħaqdu mar-Ras jekk fl-istess waqt ma nkunux ukoll magħqudin mal-Ġisem. Jekk niċħdu l-Ġisem, inkunu qegħdin niċħdu r-Ras ukoll.

## 2 Deċiżjoni li tolqotna fil-fond

Id-deċiżjoni li nieħdu dwar il-Knisja ma tmissx biss xi azzjoni li nagħmlu kull tant, imma tolqot fil-fond il-mentalità u l-atteġġjamenti l-kbar tagħna. Importanti li ninġabru fis-skiet waħedna jew fil-klassi u nirriflettu permezz ta' dawn il-mistoqsijiet:

### AĦSEB U RRIFLETTI

- Jiena membru tal-Knisja bis-serjetà jew membru taparsi?
- Jiena membru ta' nofs kedda, jew membru li nagħraf r-responsabbiltajiet tiegħi?
- Jiena membru ta' quddiesa darba kultant jew membru li nieħu gost niltaqa' ma' Alla u ma' ħuti l-insara l-oħra?
- Jiena membru li nieqaf fuq li jkollna knisja u festa aħjar minn tal-ġirien jew minn tal-każin l-ieħor, jew membru li nirrispetta u nfittex l-għaqda ma' kulħadd?
- Jiena membru li għalija l-aqwa li nsib fejn inqerr u nisma' l-quddies, jew membru li nidħol b'ruħi u b'ġismi fil-ħajja tal-komunità?
- Jiena membru passiv u li għalija jgħaddi kollox, jew membru li, għax inħobb il-Knisja, nibda minni nnifsi u naħdem biex narawha aktar fidila lejn l-Evanġelju, aktar miftuħa għad-djalogu sinċier, aktar ħajja bis-sehem ta' kulħadd u eqreb lejn min hu mwarrab jew qed ibati l-inġustizzji?
- Jiena membru ta' Knisja li tieqaf sal-knisja tal-ġebel jew membru li rrid ngħix il-quddiesa fl-ambjenti kollha fejn ngħix? Ma nistax inkun Knisja mill-bieb tal-knisja 'l ġewwa, jekk ma nkunx ukoll Knisja mill-bieb tal-knisja 'l barra.

## nibqgħu niftakru

1. Fil-qalba tagħha, il-Knisja a) mhix l-knisja tal-ġebel, b) mhix biss il-Papa u isqfijiet, ċ) mhix biss xi organizzazzjoni kbira li tipprovdilna servizzi spiritwali.

2. Il-Knisja hija l-poplu l-ġdid ta' Alla . "Intom li darba ma kontux poplu, issa sirtu l-poplu ta' Alla" (*I Pt 2, 10*). Il-Knisja kellha tieħu l-post il-poplu t'Alla tat-Testment il-Qadim.

3. Il-Knisja hija l-Familja ta' Alla. Il-Knisja hija l-għaqda ta' dawk li jagħrfu lil Alla bħala Missierhom li minn għandu rċevew ħajja ġdida li għamlithom uliedu.

4. Il-Knisja bdiet tgħix u taħdem dak in-nhar ta' Għid il-Ħamsin, meta Ġesù sawwab fiha l-Ispirtu s-Santu biex ikun ir-Ruħ li jmexxiha sa l-aħħar taż-żmien.

5. Il-Knisja hija l-Ġisem ta' Kristu: Huwa r-Ras u l-insara huma l-Ġisem. Dan ifisser li:
   i. Hemm għaqda ta' ħajja bejn Ġesù u l-insara u bejn l-insara nfushom. Din il-ħajja jnissilha u jkabbarha fina l-Ispirtu s-Santu li jiġi mogħti lilna. Għalhekk l-aktar marka importanti li għandu jkollha l-Knisja hija l-komunjoni jew l-għaqda.
   ii. Bħala r-Ras tal-Ġisem kollu, Kristu għadu jkompli l-ħidma tiegħu fil-Knisja u bil-Knisja. Il-Knisja, għalhekk, għandha l-istess skop li kellu Ġesù.
   iii. Bħalma nsibu fil-ġisem, fil-Knisja wkoll insibu ħafna membri; iżda mhux kollha jkollhom l-istess ħidma, għalkemm kollha jagħtu sehemhom għall-ġid tal-ġisem kollu.
   iv. Il-ħidma ta' min kellu jkompli jmexxi l-Knisja Ġesù fdaha f'idejn l-Appostli. Magħhom qasam l-istess setgħat tiegħu biex jgħallmu, imexxu u jwasslu l-ħajja ta' Alla lill-bnedmin. Il-ħidma ta' l-Appostli qed titkompla fi żmienna permezz ta' l-isqfijiet. L-isqfijiet, fil-ħidma tagħhom ta' rgħajja, isieħbu magħhom lis-saċerdoti.
   v. Biex ikun l-għajn u l-pedament ta' l-għaqda fost l-Appostli, Ġesù għażel lil Pietru u ħatru bħala l-blata li fuqha jibni l-Knisja tiegħu. Il-ħidma ta' Pietru qed titkompla fi żmienna permezz tal-Papa.
   vi. Rigal speċjali li l-Ispirtu jqajjem fil-Knisja huwa dak ta' tant tfajliet u ġuvintur li jħaddnu ċ-ċelebat jew il-verġinità u jingħataw kollha kemm huma għall-bini tas-Saltna ta' Alla, kemm jekk jibqgħu jgħixu fi djarhom u kemm jekk jissieħbu f'Ordni Reliġjuż.

6. Ma nistagħġbux jekk fuq il-Knisja nisimgħu ġudizzji differenti u kultant kontra xulxin. Ġesù xebbah il-Knisja ma' għalqa, fejn wieħed isib il-qamħ, iżda jista' jsib ukoll is-sikrana.

7. Il-Knisja, bħala l-Komunità ta' wlied l-istess Missier, hija l-proposta li jagħmlilna Ġesù biex nistgħu nsibu l-pedament, il-valuri u l-qawwa għall-għaqda tassew ġenwina u dejjiema li aħna l-bnedmin tant inħossu li għandu jkollna bejnietna.

8. Ġesù ried jibqa' jgħix u jaħdem fil-Knisja tiegħu. Għamilha l-Ġisem tiegħu ħaj. Ma nistgħux, għalhekk, ngħidu: Kristu iva, Knisja le. Bħad-deċiżjoni li nieħdu quddiem Ġesù, id-deċiżjoni li nieħdu quddiem il-Knisja hija deċizjoni mill-aktar serja; tolqotna fil-fond tal-personalità tagħna għax tolqot il-mentalità u l-atteġġjamenti l-kbar ta' ħajjitna.

## Objettiv Ġenerali

Aktarx li diġà bdejt tinduna
li f'xi waqtiet,
fina nħossu bħal qasma fonda
bejn l-ideali sbieħ
li nixtiequ u rridu nħaddnu
u dak li fil-fatt nagħmlu.
Aktarx li, f'xi waqtiet,
diġà bdejt tħoss ukoll
it-toqol tal-ħtija
meta ssibek dgħajjef
u bla ħila biex tieqaf
lill-ġibdiet tal-ħażen
li tiskopri fik u madwarek.

Dan jista' jwasslek:
jew biex tirrabja
miegħek innifsek
u taqa' fi stat ta' qtigħ il-qalb
u ta' depressjoni,
jew biex tirvilla
kontra kull awtorità
u ma tagħti kas ta' ħadd,
jew biex tipprova
twarrab u tinsa r-realtà
billi tidħol f'dinja falza
ta' ħolm u ta' attività sfrenata.

F'dan il-Unit se naraw kif
fil-proġett ta' ħajja
li jipproponi Ġesù,
ma jistax jonqos li jipproponi
s-soluzzjoni tiegħu
għal din il-problema
hekk serja u ta' tbatija;
soluzzjoni li tfejjaq b'mod
radikali l-qasma fil-fond
li bil-ħażen tagħna nġibu fina
nfusna u mal-ħlejjaq l-oħra.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Iġġib fatti li juru l-ġmiel u l-qawwa tal-maħfra u tar-rikonċiljazzjoni.
- Tiddeskrivi l-atteġġjament ta' Ġesù lejn il-midinbin.
- Tispjega b'liema mod Ġesù ħabbeb mill-ġdid il-bnedmin ma' Alla, bejniethom u mal-ħolqien kollu.
- Fid-dawl ta' dak li Ġesù għamel u qal lill-Appostli dak in-nhar li qam mill-mewt, turi s-sehem li għandha l-Knisja fir-rikonċiljazzjoni tal-bnedmin ma' Alla u bejniethom.
- Tispjega fid-dettall ir-rikonċiljazzjoni li l-Mulej iwettaq fis-sagrament tal-qrar.
- Fid-dawl ta' siltiet mill-Vanġelu, turi b'liema dispożizzjonijiet wieħed għandu jersaq lejn is-sagrament tal-qrar.
- Tispjega kif il-konverżjoni tagħna lejn Alla hi atteġġjament li ngħixuh matul ħajjitna kollha.

## Tqassim tas-Suġġetti

❑ Esperjenzi tal-maħfra li tfejjaq u ġġedded. ❑ L-atteġġjament ta' interess speċjali li Ġesù kellu lejn il-ġid tal-midinbin. ❑ Ġesù jwettaq il-ħbiberija mill-ġdid ma' Alla permezz tal-mewt u l-qawmien tiegħu. ❑ Il-ministeru ta' din il-ħbiberija Ġesù jafdah f'idejn il-Knisja. ❑ Is-sagrament tal-qrar kif tħares lejh il-Knisja fil-ħajja tal-komunità. ❑ X'neħtieġu biex niċċelebraw bi frott dan is-sagrament.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni

ħidma għad-dar

**L-esperjenza tal-maħfra**

i. Fittex materjal li jesprimi l-esperjenza ta' meta xi ħadd jagħti jew jaqla' maħfra. Il-materjal jista' jkun: stampi, ritratti minn gazzetti jew rivisti, disinn li tista' tpinġih int, kitba ta' xi *song*, eċċ. Dan il-materjal tkun tista' tieħdu fil-klassi biex tqabblu ma' ta' sħabek; minnu mbagħad, tistgħu tibnu wkoll *poster* kbir.

ii. Ħares issa lejn l-esperjenzi ta' ħajtek u ara għaddejtx minn xi esperjenza qawwija fejn jew ħassejt fik innfisek, jew rajt f'ħaddieħor, il-bidla straordinarja għat-tajjeb li kapaċi tnissel il-maħfra, kemm f'min jagħtiha u kemm f'min jitlobha u jaqlagħha. Ta' dawn l-esperjenzi wkoll, żomm nota fil-pitazz tar-Reliġjon.

iii. Mit-testi tas-suġġetti l-oħra li għandkom għal din is-sena (tal-Malti, ta' l-Ingliż, tat-Taljan) jew minn xi kotba tal-librerija li ltqajt magħhom, ara ssibx xi episodji minn xi *play* jew rumanz, li min-naħa l-waħda juru l-kruha u l-qerda li jġib il-ħażen, u min-naħa l-oħra juru l-ġmiel u l-qawwa kreattiva tal-maħfra u l-ħbiberija mill-ġdid. Żomm nota ta' dak li ssib.



Mill-esperjenza tiegħek diġà bdejt tintebaħ li dak li jfejjaq u jġedded mhijiex it-tpattija u l-vendikazzjoni, (kif tkun l-ewwel reazzjoni li nħossu fina meta xi ħadd jagħmlilna d-deni), iżda l-maħfra u l-imħabba. X'dawl titfgħalna l-Kelma ta' Alla dwar din l-esperjenza importanti?




L-esperjenza ta' l-indiema u tal-maħfra, x'post għandha fil-messaġġ li Ġesù ġie jxandar u jwettaq fostna? Ta' min jara l-ewwel x'kienet l-imġiba ta' Ġesù mal-midinbin.

## 1 Ġesù jfittex u jilqa' l-midinbin

### a Is-sejħa ta' Levi (*Lq 5, 27-32*)



MATTIA PRETI (1613–1699), Is-Sejha ta' Mattew Kunsthistorisches Museum, Vienna

Wara dan, ħareġ u lemaħ wieħed publikan, jismu Levi, bilqiegħda quddiem il-mejda tat-taxxi, u qallu: "Ejja warajja." Dak telaq kollox, qam u mar warajh. Imbagħad Levi għamillu laqgħa sabiħa ħafna għandu stess, u kien hemm magħhom għall-mejda kotra kbira ta' publikani u nies oħra. Il-Fariżej u l-kittieba sħabhom bdew igemgmu mad-dixxipli tiegħu u qalulhom: "Dan il-għala tieklu u tixorbu mal-publikani u l-midinbin?" U Ġesù weġibhom: "Mhux dawk li huma f'saħħithom għandhom bżonn it-tabib, iżda l-morda. Jien mhux lill-ġusti ġejt insejjaħ, iżda lill-midinbin għall-indiema."

### b Ġesù u Żakkew (*Lq 19, 1-10*)

Ġesù daħal Ġeriko u kien għaddej mit-triq. Mela jkun hemm raġel jismu Żakkew; dan kien wieħed mill-kapijiet tal-publikani, u kien għani. Kellu xewqa li jara min kien Ġesù, imma ma setax minħabba l-folla, billi kien raġel qasir. Għalhekk mar jiġri 'l quddiem

u xxabbat ma' tina selvaġġa, għax minn dik in-naħa kien se jgħaddi.

Ġesù, kif wasal hemm, ħares 'il fuq u qallu: "Żakkew, isa, inżel minn hemm, għax illum jeħtieġli noqgħod għandek. Dak niżel bla telf ta' żmien, u kollu ferħan laqgħu għandu.

In-nies, meta rawh, ilkoll bdew igemgmu bejniethom u jgħidu li għand wieħed midneb daħal jistrieħ. Imma Żakkew, wieqaf, qal lill-Mulej: "Ara, Mulej, nofs ġidi se nagħtih lill-foqra, u jekk jien qarraqt b'xi ħadd u sraqtu, irroddlu għal erba' darbiet iżjed."



### ċ Il-mara li nqabdet fl-adulterju (*Ġw 8, 1-11*)

L-għada, qabel sebaħ reġa' mar fit-tempju, u l-poplu kollu ġie ħdejh, u hu qagħad bilqiegħda jgħallimhom. Imbagħad il-kittieba u l-Fariżej ħadulu quddiemu waħda mara li kienet inqabdet fl-adulterju. Huma qegħduha fin-nofs u qalulu: "Mgħallem, din il-mara nqabdet fil-fatt fl-adulterju. Issa fil-liġi tagħna Mosè ordnalna biex nisa bħal dawn inħaġġruhom. Int, imma, xi tgħid?" Dan qaluhulu biex iġarrbuh, ħalli jkollhom fuqiex jixluh.

Imma Ġesù tbaxxa lejn l-art u beda jikteb b'sebgħu fit-trab. Billi dawk baqgħu jistaqsuh, qam dritt u qalilhom: "Min fostkom hu bla dnub jitfgħalha hu l-ewwel ġebla." U reġa' tbaxxa jikteb fit-trab.

Kif semgħuh jgħid dan, qabdu u telqu wieħed wara l-ieħor, ibda mix-xjuħ, u Ġesù baqa' waħdu mal-mara, wieqfa fin-nofs. Qam dritt u qalilha: "Dawk fejnhom, mara? Ħadd minnhom ma kkundannak?" "Ħadd, Sinjur" qaltlu. "Mela anqas jien ma nikkundannak," qalilha Ġesù. "Mur, u mil-lum 'il quddiem tidnebx iżjed."



WILLIE APAP (1918–1970), Benedizione
Mużew ta' l-Arti, Valletta



diskussjoni fi gruppi

**Ġesù mal-midinbin**

i. X'jidher li kien l-atteġġjament tal-Fariżej u tal-mexxejja Lhud lejn il-publikani u l-midinbin? Min-naħa l-oħra, x'jidher li kien l-atteġġjament ta' Ġesù? Int x'jidhirlek minn dan l-atteġġjament ta' Ġesù?

ii. X'taħseb li Ġesù ried juri b'din l-imġiba tiegħu mal-midinbin?

iii. Il-laqgħa ta' Ġesù ma' dawn in-nies x'tibdil ġabet f'ħajjithom? Taf b'xi nies oħra li ġralhom l-istess?

## i. Ġesù juri interess speċjali fil-midinbin

L-interess speċjali ta' Ġesù fil-ġid u s-salvazzjoni tal-midinbin joħroġ aktar bid-dieher meta narawh f'kuntrast ma' l-atteġġjament ta' l-imgħallmin u l-mexxejja Lhud l-oħra. Ebda rabbi, li ried jibqa' rispettat, ma kien jissogra jilqa' stedina, wisq anqas jistieden ruħu b'idejh, biex imur jiekol għand xi publikan jew midneb ieħor magħruf. Għall-għorrief Lhud nies bħal dawn kienu mniġġsa u impuri. Min jiekol jew juri ċerta ħbiberija magħhom kien jitqies li jiċċappas hu wkoll. Nies bħal dawn wieħed ried jaħrabhom u jistmerrhom.

Ġesù, min-naħa tiegħu, xejn ma jqis x'jaħsbu jew x'jgħidu n-nies dwar dan. L-akkuża li għamlulu l-Fariżej u l-kittieba: "Dan nies midinba jilqa' għandu, magħhom jiekol" (*Lq 15, 2*), turi li din l-imġiba ta' Ġesù ma kinetx xi ħaġa ta' darba, imma kienet waħda normali.

Fit-tweġiba tiegħu għal din l-akkuża, Ġesù mhux biss ma jiċħadhiex, imma jieħu l-okkażjoni biex jistqarr li din kienet ir-raġuni ewlenija tal-ħidma tiegħu: "Mhux lill-ġusti ġejt insejjaħ, iżda lill-midinbin għall-indiema"... (*Lq 5, 32*).

### ii. Alla joffrilna s-salvazjoni qabel kull mertu tagħna

Il-ħidma ta' Alla biex isalvana u biex joffrilna l-maħfra tiegħu tiġi qabel kull ħaġa li aħna nistgħu nagħmlu u qabel kull mertu li aħna jista' jkollna. Alla bagħat lil Ibnu biex fih joffrilna l-maħfra tiegħu, qabel ma aħna ħabbejnieh jew tajnieh xi ħaġa (ara *1 Ġw 4, 10*); anzi, Alla għamel dan meta aħna konna għedewwa tiegħu.

Bħala x-xbieha perfetta tal-Missier, huwa Kristu li jieħu l-inizjattiva biex "ifittex u jsalva l-mitluf" (*Lq 19,10*).



Ġesù jkisser il-ktajjen tal-ħażen, Duomo ta' Monreale

### iii. Maħfra li ġġib bidla mill-qiegħ

Ix-xbieha ta' Ġesù jiekol u jixrob mal-publikani u l-midinbin, b'ebda mod ma tfisser li Ġesù ried japprova l-istil ta' ħajjithom jew li ried iħallihom fejn kienu. Il-verità hija bil-maqlub: huwa għaliex kien iqishom bħala nies li għandhom l-aktar marda qerrieda, id-dnub, li kien jersaq lejhom; kien jagħmilha magħhom biex ifejjaqhom minnha.

Jekk min-naħa l-waħda Ġesù kien ħanin u miftuħ lejn il-midinbin, fl-istess waqt kien jitlob minnhom u jgħinhom biex jibdlu ħajjithom mill-qiegħ. Ġesù kien jitlob bidla mhux biss ta' xi mġiba 'l hawn u 'l hemm, imma bidla sħiħa tal-moħħ u tal-qalb; kien jitlob li wieħed jibdel ħajtu mill-qiegħ u jagħtiha rotta ġdida. Min jiltaqa' ma' Ġesù u jilqa' l-maħfra ta' Alla:

- mhux biss jagħmel ħiltu biex ma jibqax jagħmel il-ħażen — "Mur, u mil-lum 'il quddiem tidnibx iżjed";
- mhux biss isewwi l-ħsara li jkun għamel u jerġa' jġib l-armonija li kien kisser b'għemilu — "Jekk jien qarraqt b'xi ħadd u sraqtu, irroddlu għal erba' darbiet iżjed";
- iżda jfittex ukoll li jikber fl-imħabba u l-ġenerożità — "Nofs ġidi se nagħtih lill-foqra." Hekk jerġa' jsaħħaħ ġo fih dawk l-atteġġjamenti tajbin li kien dgħajjef bi ħtijietu.

## 2 Is-Salvazzjoni mwettqa bil-mewt u l-qawmien ta' Ġesù



Is-Salib bhala s-siġra ta' ħajja ġdida għall-bnedmin u għall-ħolqien kollu.

Bażilika ta' San Klement, Ruma

Il-ħbiberija mill-ġdid ma' Alla li Ġesù beda jxandar sa mill-ewwel waqt tal-ħidma tiegħu fil-pubbliku, wettaqha fil-ġrajjiet ewlenin tal-passjoni, il-mewt u l-qawmien tiegħu. Kif jgħidilna San Pawl, "meta konna għadna għedewwa ta' Alla, tħabbibna miegħu bis-saħħa tal-mewt ta' Ibnu...." (*Rum 5, 10*).

Hekk, bis-saħħa ta' l-ubbidjenza sħiħa lejn ir-rieda tal-Missier u ta' l-imħabba sa l-aħħar lejna l-bnedmin li wera fuq is-salib, Ġesù kisser il-qawwa tal-ħażen li kien qed ijassar qalb il-bniedem u fetħitlna t-triq biex nistgħu nilqgħu l-maħfra ta' Alla. Fil-fatt, Alla qatt ma kien waqaf joffrilna l-maħfra tiegħu, iżda aħna qatt ma stajna nilqgħuha qabel ma Kristu jbiddilna mill-qiegħ.

## 3 Il-ministeru tal-maħfra Ġesù jafdah f'idejn il-Knisja

Wara li bil-mewt u l-qawmien tiegħu Ġesù kisser il-ħakma tal-ħażen fuq il-bniedem u tah il-possibiltà li jilqa' l-maħfra u l-ħbiberija ta' Alla, kien meħtieġ li din l-istedina għall-indiema u l-maħfra tasal u tingħata lill-bnedmin ta' kull żmien biex dawn jistgħu jilqgħuha permezz tal-fidi. Għalhekk, Ġesù ried jagħti setgħa speċjali lill-Appostli u lis-suċċessuri tagħhom. Dan jidher ċar minn dak li Ġesù qal u għamel fl-istess jum li fih għeleb id-dnub bil-qawmien tiegħu mill-mewt.



Dak il-Ħadd filgħaxija, meta d-dixxipli kienu flimkien imbeżżgħa mil-Lhud, bil-bibien magħluqa, ġie Ġesù u qagħad f'nofshom, u qalilhom: "Is-sliem għalikom!" Kif qal hekk, uriehom idejh u ġenbu. Id-dixxipli ferħu meta raw lill-Mulej.

Imbagħad Ġesù tenna jgħidilhom: "Is-sliem għalikom! Kif il-Missier bagħat lili, hekk jiena nibgħat lilkom." Kif qal hekk, nefaħ fuqhom u qalilhom: "Ħudu l-Ispirtu s-Santu: Dawk li taħfrulhom dnubiethom ikunu maħfura, u dawk li żżommuhom-lhom ikunu miżmuma." (*Ġw 20, 19-23*)

Mela Ġesù kellu jkompli jaħfer id-dnubiet permezz ta' l-Appostli u s-suċċessuri tagħhom. L-Appostli fehmuha tajjeb din il-ħidma li Ġesù fdalhom f'idejhom, tant li kienu jqisu lilhom infushom bħala "ambaxxaturi" li jwasslu u jwettqu l-ħbiberija tal-bnedmin ma' Alla. L-"ambaxxatur" huwa dak li jitkellem jew jagħmel xi ħidma mhux f'ismu, iżda f'isem il-mexxej li bagħtu.

Kollox ġej minn Alla li ħabbibna miegħu nnifsu permezz ta' Kristu u tana l-ministeru ta' din il-ħbiberija tal-bnedmin ma' Alla. Alla kien li ħabbeb il-ħolqien miegħu nnifsu permezz ta' Kristu u fdalna l-ministeru ta' din il-ħbiberija. Aħna ambaxxaturi ta' Kristu, bħallikieku Alla stess qiegħed isejħilkom permezz tagħna. Nitlobkom f'isem Kristu, agħmlu ħbieb ma' Alla. (*2 Kor 5, 18-20*)

Fil-qalba tagħha, il-Knisja hija s-sagrament tar-rikonċiljazzjoni. Din ir-rikonċiljazzjoni l-Knisja twettaqha b'dak kollu li hi u b'dak kollu li tagħmel. Twassalha fis-sagramenti tal-magħmudija u tal-griżma tal-morda. Fuq kollox, iżda, din ir-rikonċiljazzjoni l-Knisja twassalha fis-sagrament tal-qrar.

# 4 Is-Sagrament tal-Qrar

diskussjoni fil-klassi



**Aħna u l-qrar**

i. X'taħsbu li huma r-raġunijiet għaliex numru ta' żgħażagħ ma baqgħux iqerru jew iqerru fil-bogħod? Dawk li baqgħu jqerru regolarment, x'taħsbu li qed isibu fil-qrar?

ii. Taħsbu li fost iż-żgħażagħ hemm ideat ċari dwar il-qrar? Għaliex?

iii. X'tibdil ġġib fina l-maħfra ta' Alla? Tara xi rabta bejn il-qrar u l-qawmien mill-mewt ta' Ġesù?

iv. Meta naraw l-atmosfera li fiha twaqqaf is-sagrament tal-qrar, x'għandha tkun l-atmosfera li fiha għandna nirċevuh?

v. Biex jinħafrulna d-dnubiet hemm bżonn li mmorru nqerru? Mhux biżżejjed li wieħed jitlob waħdu maħfra lil Alla?

## i. X'inhu s-Sagrament tal-Qrar

Biex ikollna idea ċara ta' x'inhu l-qrar naraw l-ewwel x'tgħid il-Knisja f'wieħed mill-akbar dokumenti tagħha. Il-Knisja tippreżenta l-qrar bħala:

**Is-sagrament li fih, permezz tal-Knisja, l-insara jirċievu mill-ħniena ta' Alla l-maħfra ta' l-offiżi li għamlulu bi dnubiethom u fl-istess ħin jirrikonċiljaw ruħhom mal-Knisja li huma jkunu darbu bi dnubiethom u li tgħinhom jikkonvertu bl-imħabba, bl-eżempju u bit-talb tagħha.**

(Kostituzzjoni dwar il-Knisja, *par 11*).

Nagħrfu aħjar kif il-Knisja tifhem il-qrar, jekk inħarsu lejn it-talba li biha s-saċerdot jaħfer id-dnubiet:



**Alla Missier il-ħniena,**
**bil-mewt u l-qawmien**
**ta' Ibnu għall-ħajja,**
**ħabbeb mill-ġdid**
**id-dinja miegħu**
**u sawwab fuqna**
**l-Ispirtu qaddis tiegħu**
**għall-maħfra tad-dnubiet.**
**Hu, bil-ministeru tal-Knisja,**
**jaħfirlek u jagħtik is-sliem.**
**U jiena naħfirlek dnubietek,**
**fl-isem tal-Missier**
**u ta' l-Iben**
**u ta' l-Ispirtu s-Santu.**

GUERCINO (1591–1666)
L-iben il-Ħali
milqugħ minn missieru
Galleria Sabauda, Torino

Dan is-sagrament nistgħu nsejħulu bi tliet ismijiet: (a) **is-sagrament tal-penitenza**, fejn l-enfasi hija fuq l-għemejjel ta' ndiema li jagħmel min jerġa' jdur lejn Alla; (b) **is-sagrament tal-qrar** fejn l-enfasi hija fuq l-istqarrija tad-dnubiet; (ċ) **is-sagrament tar-rikonċiljazzjoni** fejn l-enfasi hija fuq il-ħbiberija mill-ġdid li niċċelebraw f'dan is-sagrament. Fi żmienna qed nippreferu t-tielet isem.

## ii. Sagrament ta' qawmien u ta' ferħ

Is-sejħa għall-indiema u l-maħfra għandha tkun okkażjoni ta' qawmien u ta' ferħ. Il-qrar huwa r-rigal ta' Kristu Rxoxt. Ġesù ta s-setgħa għall-maħfra tad-dnubiet fl-atmosfera ta' l-Għid, fl-istess jum li fih rebaħ fuq il-mewt u d-dnub — "dak il-Ħadd filgħaxija".

Hija atmosfera ta' ferħ u ta' paċi. 'Il bogħod minn kull dell ta' dwejjaq jew ta' qtigħ il-qalb, is-sejħa għall-indiema u l-maħfra hi l-qalba ta' l-Aħbar it-Tajba, aħbar ta' fejqan u ta' qawmien ġdid. Il-ferħ li ġarrbu



midinbin bħal Levi u Żakkew meta ltaqgħu ma' Ġesù għandu jkun l-eżempju ta' kif għandu jħossu min jiltaqa' ma' Ġesù f'dan is-sagrament.

Il-maħfra ta' Alla li Ġesù jsawwab fuqna hi sehem fil-mewt u l-qawmien tiegħu. Dan ifisser li, bħalma fil-qawmien iseħħ bħal ħolqien ġdid, hekk il-maħfra ta' Alla bħal toħloq u tagħti bidu ġdid. Għalhekk, il-maħfra ta' Alla mhijiex bħal *probation* fejn dak li jkun jibqa' bil-ħtija, għalkemm din tkun sospiża jew minsija. Il-maħfra ta' Alla anqas hi bħal meta wieħed jirrestawra jew jirranġa xi inkwatru mibrux. Il-maħfra ta' Alla tibdel mill-qiegħ u toħloq mill-ġdid.

### iii. Għaliex il-qrar hemm bżonnu

Bħalma mejjet ma jistax jagħti l-ħajja lilu nnifsu, hekk min jinqata' minn Alla u mill-Knisja bi ħtija gravi ma jistax jerġa' jitħabbeb ma' Alla bil-qawwa tiegħu nnifsu; jeħtieġ il-qawwa ta' Kristu Rxoxt. Bħala r-ras tal-Ġisem li hu l-Knisja, Ġesù ried jibqa' jwassal il-maħfra tiegħu fil-Knisja u permezz tal-Knisja.

Huwa għal kollox barra mill-ħsieb ta' Kristu li wieħed ifittex il-maħfra ta' dnubietu waħdu fl-għeluq tal-kuxjenza tiegħu, u ma jfittexx li jiltaqa' ma' Ġesù fis-sagrament tal-qrar li ried iwaqqfu apposta għall-maħfra tad-dnubiet. Niftakru li fil-qrar, is-saċerdot qiegħed hemm f'isem Kristu nnifsu u f'isem il-Knisja kollha li fiha u biha Ġesù ried ikompli l-ħidma tiegħu.

Niftakru wkoll li meta nidinbu b'mod gravi, ninfirdu mhux biss minn Alla, imma wkoll mill-komunità tal-Knisja. Għalhekk, ir-rikonċiljazzjoni mhux biss trid issir ma' Alla iżda wkoll mal-Knisja tiegħu. Fil-qrar irridu nfittxu l-ħbiberija mill-ġdid mal-komunità ta' l-aħwa, mal-bnedmin l-oħra u ma' dawk il-ħlejjaq l-oħra li nkunu għamilnielhom ħsara bi ħtijietna.

### iv. Xi rridu nqerru

Biex in-nisrani li jkun tbiegħed minn Alla bi dnub gravi jerġa' jikseb il-fejqan għas-salvazzjoni, irid jersaq għas-sagrament tar-rikonċiljazzjoni, u jqerr wieħed wieħed id-dnubiet gravi kollha wara li jkun għarbel sewwa l-kuxjenza tiegħu.

Jiswa ħafna wkoll il-qrar ta' sikwit tad-dnubiet venjali, jiġifieri tad-dnubiet li ma jkunux kbar; huwa taħriġ ta' fidi u ta' ndiema li jwassalna biex bil-mod il-mod insiru nixbhu aktar lil Kristu.




## 1 Biex il-qrar iħalli l-frott – x'naħsbu aħna



### diskussjoni fi gruppi

**Biex il-qrar ikun ta' siwi**

i. Mhuwiex żgħir in-numru ta' dawk iż-żgħażagħ Maltin li jersqu ta' sikwit għas-sagrament tal-qrar. Xi wħud, iżda, jgħidu li qishom qegħdin iqerru għal xejn; il-qrar donnu ma jagħmilx differenza f'ħajjithom. X'taħsbu li hi r-raġuni li għaliha jiġrilhom hekk?

ii. X'taħseb li għandna nfittxu l-aktar biex il-qrar jista' jkun tassew ta' siwi għal ħajjitna?

iii. Għandek xi esperjenza ta' meta "ħassejt" b'qawwa kbira l-effett sabiħ tal-qrar? Kapaċi ssib u tgħid lil sħabek x'kienu r-raġunijiet għaliex f'dak il-qrar ħassejtek hekk? X'kien hemm speċjali li ma kienx hemm fi qrar ieħor?

## 2 X'jistenna Ġesù

### ħidma għad-dar





**X'inhu s-sehem tagħna**

i. Mill-Evanġelji fittex u aqra bl-attenzjoni dawn is-siltiet:

Luqa 18, 9-14, Mattew 18, 23-35, Luqa 7, 36-50

Imbagħad, agħżel silta minnhom u ikteb x'laqtek l-aktar fiha. Għid għaliex.

ii. F'din is-silta, min hu dak li kien imċanfar minħabba dak li qal, ħaseb jew għamel? Għaliex taħseb li kien ħaqqu din iċ-ċanfira?

iii. Minn din is-silta, x'jidher li hu mitlub mill-midneb biex jista' jilqa' l-maħfra ta' Alla?

iv. Mill-ħwejjeġ meħtieġa biex nistgħu naqilgħu l-maħfra ta' Alla, liema waħda tħoss li hija l-aktar importanti? Liema waħda tħoss li hija l-aktar nieqsa fostna?

v. Taħt il-gwida ta' l-għalliem aqsam ma' sħabek dak li tkun ħsibt u ktibt.

### i. Nagħrfu ma' min sejrin niltaqgħu u x'sejrin nagħidulu



Meta nersqu biex inqerru, irridu nemmnu li l-ewwel u qabel kollox sejrin niltaqgħu ma' Ġesù nnifsu. Fil-persuna tas-saċerdot irridu naraw il-Persuna ta' Ġesù, li jilqa' bil-ferħ u jerfa' fuq spallejh in-nagħġa li kienet marditlu jew intilfitlu (ara *Lq 15, 6*).

Għalhekk, l-ewwel ħaġa li nagħmlu hija li niftakru ma' min sejrin niltaqgħu u naħsbu x'sejrin ngħidulu (x'sejrin inqerru).

## ii. Inkunu umli

Biex nistgħu nilqgħu l-maħfra ta' Alla, jeħtieġ li bħall-publikan tal-parabbola nersqu lejn il-qrar b'sens kbir ta' umiltà. Irridu għalhekk:



- Nifhmu u nammettu t-tort tagħna fil-ħażen li nkunu għamilna u mhux nippruvaw inwaħħlu f'xi ħaġa jew f'xi ħadd ieħor. Aħna midinbin, kif nammettu meta ngħidu fis-Sliema u l-Qaddisa - "itlob għalina midinbin".
- Nagħrfu li bil-ħila tagħna ma nistgħu qatt inqumu mill-ħażen tagħna. Min, bħall-Fariżew tal-parabbola, jaħseb li hu tajjeb u ġust bil-ħila tiegħu, ma jistax jintlaqat mill-messaġġ ta' Ġesù. Ġesù biss jista' jibdlilna qalbna u jiftaħhielna għall-maħfra.

## iii. Jiddispjaċina ta' l-imgħoddi u nwiegħdu għall-futur

Il-qrar jitlob bidla tal-qalb. Irridu nistmerru l-ħażen tagħna u nfittxu li nimxu fit-triq ta' Ġesù. Bħal dik il-mara midinba li "dnubietha, li kienu ħafna, inħafrulha, għax ħabbet ħafna ," irid ikollna mħabba

- li tħares lura u twassalna biex nindmu, biex jiddispjaċina u nistmerru l-ħażen li nkunu għamilna, nixtiequ li ma għamilniehx;
- li tħares lejn il-futur u twassalna biex, kollna fiduċja fil-għajnuna ta' Alla li jista' u jrid jgħinna, inwiegħdu li ma nerġgħux; infittxu li naħarbu mhux biss id-dnub, iżda wkoll dak kollu li jħajjarna għalih: "dak kollu li dari waqqagħni fid-dnub."



MORETTO DA BRESCIA
Chiesa Santa Maria
Calchera, Brescia

### iv. Infittxu l-għaqda mill-ġdid ma' ħutna

Niftakru fil-ġrajja ta' Żakkew. Meta jiddispjaċina tassew mill-ħażen li għamilna, inħossu wkoll il-ħtieġa li nġeddu l-ħbiberija ma' dawk li nkunu nqasna u li nsewwu l-ħsara li nkunu għamilna bi dnubietna.

It-tewba li tkun talba jew ħidma ta' ġid li jagħtina nagħmlu s-saċerdot wara l-qrar, trid tgħinna nsewwu din il-ħsara u nissaħħu b'dik il-mediċina li tmur kontra l-marda li biha nkunu mifnija.

### v. Inkunu lesti naħfru lil min għamlilna d-deni



Bħalma Ġesù għallimna nitolbu fil-Missierna, u kif jidher mill-parabbola tal-qaddej li ma riedx jaħfer, biex qalbna tista' tinfetaħ għall-maħfra ta' Alla, irridu qabel nifthuha biex "naħfru lil min hu ħati għalina." Ma nistgħux nippretendu li naqilgħu l-maħfra jekk aħna ma rridux nagħtuha lil ħaddieħor.

Ta' min jinnota li, lil min ma jridx jaħfer, mhux Alla jkun li ma jkunx irid jaħfirlu; ikun huwa nnifsu li qed jagħlaq qalbu għall-maħfra li Alla jixtieq joffrilu.

### vi. Insibu saċerdot li miegħu nistgħu nifthu qalbna

Biex nistgħu nirbħu mill-qiegħ il-ħażen tagħna u nimxu 'l quddiem fit-triq ta' l-imħabba, ikun ta' siwi kbir li nsibu saċerdot li miegħu, bil-kalma meħtieġa, nistgħu nitkellmu u nifthu qalbna.

Hekk il-qrar ma jkunx biss stqarrija ta' lista tad-dnubiet, iżda wkoll għajnuna biex nistgħu nsibu l-għeruq ta' dnubietna u l-mezzi biex inqaċċtuhom tabilħaqq.

## 3 L-atteġġjament ta' rikonċiljazzjoni ngħixuh kuljum

Ma għandniex inħarsu lejn l-indiema u lejn ir-rieda tar-rikonċiljazzjoni tagħna, bħala xi ħaġa li tibda u tispiċċa dak il-ħin tal-qrar. Bil-maqlub, irridu nħarsu lejn ir-rikonċiljazzjoni bħala wieħed mill-atteġġjamenti l-kbar li rridu ngħixuh tul ħajjitna kollha.



Dan l-atteġġjament nistgħu nħarsuh u nsaħħuh

- billi nisimgħu ta' sikwit il-kelma ta' Alla u fid-dawl ta' din il-kelma nitgħallmu neżaminaw il-kuxjenza tagħna;
- billi nitgħallmu niċċaħħdu f'dawk il-ġibdiet li jwassluna għall-ħażen u nissaħħu fl-għemejjel tajba, l-aktar dawk li juru l-imħabba lejn xulxin, li, fi kliem San Pietru, "tgħatti kotra ta' dnubiet" (*1 Pt 4, 8*);
- billi nkabbru l-ferħ u l-fiduċja fil-qawwa ta' l-Ispirtu s-Santu li qiegħed fina u magħna biex jgħinna fin-nuqqas ta' ħila tagħna u jmexxina 'l quddiem lejn il-milja tal-ħajja;
- billi dan l-atteġġjament ta' ndiema u rikonċiljazzjoni ngħixuh b'aktar qawwa fi żmien ir-Randan.

## *nibqgħu niftakru*

1. Il-maħfra tfejjaq u bħal toħloq mill-ġdid. Ġesù wera interess speċjali fil-ġid u s-salvazzjoni tal-midinbin. Aktar minn darba stqarr li ġie biex isejjaħ lill-midinbin għall-indiema.

2. Alla bagħat lil Ibnu biex fih joffrilna l-maħfra tiegħu, qabel kull mertu tagħna; qabel ma aħna ħabbejnieh jew tajnieh xi ħaġa.

3. Il-ħbiberija mill-ġdid ma' Alla, Ġesù wettaqha fil-ġrajjiet tal-mewt u l-qawmien tiegħu fejn wera l-ubbidjenza sħiħa lejn ir-rieda tal-Missier u l-imħabba sa l-aħħar lejna l-bnedmin.

4. Biex din il-ħbiberija mill-ġdid ikompli jwassalha lill-bnedmin ta' kull żmien, Ġesù ried isieħeb miegħu lill-Knisja tiegħu. F'Ħadd il-Għid, il-jum li fih rebaħ fuq id-dnub, Ġesù ta setgħa speċjali lill-Appostli u s-suċċessuri tagħhom biex f'ismu jaħfru d-dnubiet. Is-saċerdot fil-qrar huwa r-rappreżentant tal-Knisja u ta' Ġesù nnifsu.

5. Fil-qalba tagħha, il-Knisja hija s-sagrament tar-rikonċiljazzjoni. Din ir-rikonċiljazzjoni l-Knisja twettaqha b'dak kollu li hi u b'dak kollu li tagħmel.

6. Il-qrar huwa dak is-sagrament li fih, permezz tal-Knisja, l-insara jirċievu mill-ħniena ta' Alla l-maħfra ta' l-offiżi li għamlulu bi dnubiethom u fl-istess ħin jirrikonċiljaw ruħhom mal-Knisja li huma jkunu ferew bi dnubiethom u li tgħinhom jikkonvertu bl-imħabba, bl-eżempju u bit-talb tagħha.

7. Ġesù waqqaf is-sagrament tal-qrar dak inhar ta' l-Għid il-Kbir. Dan is-sagrament, għalhekk, għandu jkun sagrament ta' ferħ, ta' paċi u ta' qawmien mill-ġdid.

8. Il-ħbiberija mill-ġdid li niċċelebraw fis-sagrament tal-qrar ma tkunx biss ma' Alla, iżda wkoll mal-komunità ta' l-aħwa li minnha wkoll konna nqtajna bi dnubietna.

9. Biex nerġgħu niksbu l-ħbiberija ta' Alla permezz tas-sagrament tal-qrar jeħtieġ li:
   - i. nagħrfu li sejrin niltaqgħu mal-Persuna ta' Ġesù nnifsu u naħsbu x'sejrin inqerru.
   - ii. nersqu bl-umiltà billi nerfgħu r-responsabbiltajiet tagħna u nagħrfu li mingħajr il-qawwa ta' Ġesù ma nistgħux infiqu mill-ħażen tagħna;
   - iii. nersqu b'fiduċja u bi mħabba li twassalna biex a) nindmu mill-ħażen li għamilna fl-imgħoddi, b) nagħtu kelma 'l Alla li għall-futur, ma nerġgħux;
   - iv. inkunu lesti biex naħfru lil min jagħmlilna d-deni u nġeddu l-għaqda ma' ħutna kollha;
   - v. inqerru wieħed wieħed id-dnubiet gravi kollha.
   - vi. it-tewba, jew dik it-talba jew ħidma li jagħtina nagħmlu s-saċerdot wara l-qrar, infittxu li nagħmluha sewwa u malajr.

10. Inħarsu lejn l-indiema u lejn ir-rieda tar-rikonċiljazzjoni tagħna, mhux bħala xi ħaġa li tibda u tispiċċa dak il-ħin tal-qrar. Bil-maqlub, irridu nħarsu lejhom bħala wieħed mill-atteġġjamenti l-kbar ta' ħajjitna.

## Objettiv Ġenerali

Il-proġett ta' ħajja
li jipproponi Ġesù
huwa, fil-qalba tiegħu,
proġett ta' komunjoni:
proġett ta' għaqda ma' Alla
u għaqda bejnietna
bħala familja waħda.

Dan il-proġett Ġesù wettqu
fil-ġrajjiet ċentrali
tal-mewt u l-qawmien tiegħu
li bihom kisser il-ħajt
li kien jifridna minn Alla
u jifridna bejnietna
u, sar għalina
għajn ta' ħajja ġdida.

Il-ġrajjiet li bihom wettaq
din l-għaqda vera u dejjiema,
Ġesù ried
li jibqa' jġeddidhom fl-istorja,
hekk li,
dawk li jemmnu fih
jistgħu huma wkoll
jissoktaw jirbħu dak li jifred
u jsaħħu dak li jgħaqqad.

F'dan il-Unit sejrin naraw
kif ix-xewqa kbira tagħna
li nibnu ħbiberiji
tassew sinċieri u ġenwini,
fejn kull wieħed
u kull waħda minna
jkun stmat,
milqugħ u maħbub,
tista', f'dan il-proġett,
issib il-possibbiltà
li sseħħ tabilħaqq.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tagħmel lista ta' l-ideat l-aktar komuni li jeżistu fostna dwar x'inhi u x'tiswa l-quddiesa.
- Tispjega r-rabta kbira li Ġesù ried jagħmel bejn *a*) l-Aħħar Ċena u l-mewt u l-qawmien tiegħu, *b*) l-Aħħar Ċena u l-ħelsien mill-Eġittu u l-patt tas-Sinaj u *ċ*) l-Aħħar Ċena u l-quddiesa.
- Turi kif fil-ħsieb ta' Ġesù, dak li tfisser l-Ewkaristija kien il-quċċata ta' ħajtu u ta' l-Istorja kollha tas-Salvazzjoni.
- Turi liema konsegwenzi niġbdu mill-fatt li Ġesù ried li l-Ewkaristija tibqa' ċċelebrata taħt sura ta' ikla.
- Tispjega r-rabta bejn il-liturġija tal-Kelma u l-liturġija ta' l-Ewkaristija li niċċelebraw f'kull quddiesa.
- Turi xi jfisser u x'importanza għandu l-Ħadd fil-ħajja tan-nisrani.
- Tispjega fil-qosor l-atteġġjamenti li bihom wieħed irid jersaq lejn l-Ewkaristija.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❏ Analiżi ta' kif l-istudenti jħarsu lejn il-quddiesa. ❏ L-Aħħar Ċena bħala l-ġrajja ċentrali fil-ħajja u fil-ħidma ta' Ġesù. ❏ Rabta bejn l-Aħħar Ċena u l-mewt u l-qawmien ta' Ġesù. ❏ Rabta bejn l-Aħħar Ċena u l-ġrajjiet ta' l-Eżodu u tal-patt. ❏ Rabta bejn l-Aħħar Ċena u l-quddiesa. ❏ It-taqsimiet ewlenin tal-quddiesa. ❏ Il-jum tal-Ħadd. ❏ L-atteġġjamenti li bihom nersqu lejn l-Ewkaristija.




Kif inħarsu lejn il-quddiesa? Kemm nieħdu sehem fiha?

**Kwestjonarju ? ? ? ? ?**

**X'jidhrilna mill-quddiesa**

i. Semmi żewġ raġunijiet għaliex taħseb li l-quddiesa hija importanti.

a) ....................................................................................

b) ....................................................................................

ii. Ikteb mhux aktar minn ħames kelmiet li bihom tiddeskrivi kif tħossok meta tmur għall-quddiesa tal-Ħadd.

....................................................................................

iii. X'inhu jew x'inhuma dawk il-ħwejjeġ li jdejquk l-aktar fil-quddiesa tal-Ħadd?

a) ....................................................................................

b) ....................................................................................

iv. X'inhu jew x'inhuma dawk il-ħwejjeg li jogħġbuk l-aktar fil-quddiesa tal-Ħadd?

a) ....................................................................................

b) ....................................................................................

Kemm nistgħu ngħidu li dawn il-fehmiet tagħna u ta' sħabna jaqblu ma' dak li kellu f'rasu Ġesù meta waqqaf l-Ewkaristija? Biex naraw dan, inqegħduhom taħt id-dawl tal-Kelma ta' Alla.




## 1 Inħarsu lejn l-Aħħar Ċena ta' Ġesù

Din is-silta li hija mibnija mir-rakkonti ta' l-Aħħar Ċena kif insibuhom f'Mattew (*26, 17-29*), f'Mark (*14, 12-25*), f'Luqa (*22, 7-20*) u f'San Pawl (*1 Kor 11, 23-25*).

### Ġesù jwaqqaf l-Ewkaristija

U wasal jum l-Ażżmi, il-jum li fih kien ikollhom jissagrifikaw il-ħaruf ta' l-Għid. Ġesù bagħat lil Pietru u 'l Ġwanni u qalilhom: "Morru ħejjulna l-ikla ta' l-Għid ħalli nieklu l-ħaruf." "Fejn tridna nħejjulek l-ikla?" qalulu. Ġesù weġibhom: "Morru l-belt u tiltaqgħu ma' raġel iġorr ġarra ilma; għidulu: 'Qallek l-Imgħallem: Is-siegħa tiegħi waslet: jien se nagħmel l-ikla ta' l-Għid għandek mad-dixxipli tiegħi.'"

Id-dixxipli għamlu kif ordnalhom Ġesù u ħejjew l-ikla ta' l-Għid. Għall-ħin ta' filgħaxija qagħad fuq il-mejda flimkien mat-Tnax u Ġesù qalilhom: "Kelli xewqa kbira li nagħmel din l-ikla ta' l-Għid magħkom qabel ma nbati! Għaliex, ngħidilkom, din l-ikla m'iniex se nagħmilha iżjed sa ma tkun seħħet għal kollox fis-Saltna ta' Alla."

Imbagħad ħa l-ħobż, radd il-ħajr, qasmu, newwilhulhom u qal: "Dan hu ġismi li jingħata għalikom: agħmlu dan b'tifkira tiegħi." Hekk ukoll wara l-ikla ħa l-kalċi u qal: "Ixorbu lkoll minnu, għax dan huwa demmi, id-demm tal-patt il-ġdid li jixxerred għall-kotra għall-maħfra tad-dnubiet; agħmlu dan kull meta tixorbu b'tifkira tiegħi."



Xogħol Malti tas-seklu 18, Ġesù fl-Aħħar Ċena, Knisja Parrokkjali, Għargħur



## diskussjoni fi gruppi

### L-Aħħar Ċena

i. F'din is-silta, fejn jidher li għal Ġesù din l-ikla kienet ġrajja mill-aktar importanti?

ii. F'din is-silta, Ġesù jidher li qed iħares lejn xi ġrajja li se sseħħ fil-ġejjieni. Lejn xiex taħseb li qed iħares?

iii. Ġesù jidher li qiegħed jirreferi wkoll għal xi ġrajjiet ta' l-imgħoddi. X'taħseb li kienu dawn il-ġrajjiet?

## 2 L-Ewkaristija: Ġrajja ċentrali fil-ħajja u l-ħidma ta' Ġesù

### i. Kelli xewqa kbira

Kemm kien importanti għal Ġesù dak li kien se jwettaq fl-Aħħar Ċena jidher mill-kliem imqanqal li jgħid lill-Appostli tiegħu: "Kelli xewqa kbira li nagħmel din l-ikla ta' l-Għid magħkom qabel ma nbati!"

Bħal-Lhud l-oħra, l-ikla ta' l-Għid Ġesù kien jiċċelebraha kull sena. Iżda dan il-kliem juri li dak li se jagħmel f'din l-ikla hu xi ħaġa li ilu jistennieha ħafna, xi ħaġa speċjali li se jħalliha bħala t-testment ta' ħajtu kollha.

### ii. Is-siegħa waslet

Iżda l-importanza ta' dak li se jagħmel Ġesù fl-Aħħar Ċena tidher l-aktar meta jgħid: "Is-siegħa tiegħi waslet." Fl-Evanġelju kollu naraw li l-quċċata ta' dak kollu li kellu jwettaq, Ġesù jsejħilha s-siegħa tiegħu. Aktar minn darba, l-għedewwa tiegħu "fittxew jaqbduh, iżda ħadd minnhom ma medd idejh fuqu, għax is-siegħa tiegħu kienet għadha ma waslitx" (*Ġw 7, 30*).

Is-siegħa tiegħu kellha tkun is-siegħa li fiha kellu jgħaddi minn din id-dinja għal għand il-Missier u jibda jkun preżenti fostna b'mod ġdid. Din is-siegħa issa waslet. Fl-Aħħar Ċena, Ġesù qiegħed issa jħabbarha u jibda jwettaqha.

Waqt li qed jiċċelebra l-Aħħar Ċena, Ġesù jħares kemm lejn il-ġrajjiet li seħħew fl-imgħoddi, u kemm lejn ġrajjiet li kellhom iseħħu fil-ġejjieni.

## 3 Ġesù jħares lejn il-ġejjieni

Fil-bidu ta' l-ikla ta' l-Għid, lill-Appostli miġburin madwaru bħala l-ħbieb intimi tiegħu, Ġesù diġà beda jagħtihom ħjiel ċar tal-mewt li issa kienet qrib tiegħu ħafna: "Kelli xewqa kbira li nagħmel din l-ikla ta' l-Għid magħkom qabel ma nbati! Għaliex, ngħidilkom, din l-ikla m'iniex se nagħmilha iżjed sa ma tkun seħħet għal kollox fis-Saltna ta' Alla."

Iżda huwa meta l-ewwel jieħu l-ħobż u jagħtihulhom bħala ġismu u mbagħad jieħu l-inbid u jagħtihulhom bħala demmu li Ġesù juri biċ-ċar li f'rasu kellu l-mewt kiefra li f'qasir żmien kellu jbati fuq is-salib:

"Dan hu ġismi li jingħata għalikom; dan huwa demmi li jixxerred għall-kotra."



ANDREA MANTEGNA
(1430–1506)
Kristu mejjet,
Pinacoteca Brera, Milan

## 4 Ġesù jħares lejn l-imgħoddi

Ġesù kien wasal fil-waqt l-aktar importanti ta' ħajtu, is-siegħa li għaliha ġie fid-dinja; kien il-waqt tal-mewt u l-qawmien tiegħu.

Iżda x'jagħmel Ġesù biex ifiehem lid-dixxipli tiegħu kemm il-mewt u l-qawmien tiegħu kellhom ikunu importanti?

Ġesù jagħmel dan billi jfakkar l-aktar żewġ ġrajjiet importanti fl-Istorja tal-poplu ta' Alla, biex imbagħad jgħid li dawn kienu biss tħejjija ta' dak li se jagħmel fi ftit sigħat oħra. Dak li issa wasal biex jagħmel għandu jkun il-milja u l-quċċata mhux biss ta' ħajtu (is-siegħa ta' ħajtu), iżda wkoll il-milja ta' l-Istorja kollha tas-salvazzjoni, mill-bidu sat-tmiem tagħha fl-aħħar taż-żmien. Għalhekk, għandu jkun ukoll il-quċċata tal-proġett tagħna f'din is-sena u f'ħajjitna.

### i. Lejn il-ħelsien mill-jasar ta' l-Eġittu

L-ewwel ġrajja li jfakkar Ġesù hija l-ġrajja ta' l-Eżodu jew il-ġrajja tal-Mogħdija tal-poplu Lhudi mill-jasar ta' l-Eġittu għall-ħelsien ta' l-art imwiegħda. Hija ġrajja ta' ħelsien li bdiet meta d-djar ta' wlied Israel inħelsu mill-mewt tat-tifel il-kbir bis-saħħa tad-demm tal-ħaruf imraxxax mal-ġnub u l-blata tal-bibien.

Biex din il-ġrajja hekk ċentrali fl-Istorja kollha tal-poplu tibqa' tkun imfakkra matul is-snin, Alla kien ordna li ta' kull sena, "dak l-istess lejl

ikun lejl ta' sahra tal-Mulej għal ulied Israel minn nisel għal nisel" (*Eż 12, 42*). F'dan il-lejl kellhom jagħmlu mill-ġdid l-ikla ta' l-Għid bl-istess mod kif saret l-ewwel darba: l-ikla tal-ħaruf li ma kellhom ikissrulu ebda għadma, ħobż bla ħmira u ħaxix morr.

### Ġisem Ġesù jieħu post il-ħaruf ta' l-Għid

Bħal kull Lhudi ieħor, ta' kull sena Ġesù kien jiċċelebra l-ikla ta' l-Għid fl-14 tax-xahar ta' Nisan. Bħal kull Lhudi ieħor, kien ifakkar u bħal jgħix mill-ġdid il-ħelsien mill-jasar ta' l-Eġittu.



FRANCISCO DE ZURBARÁN (1598–1664)
Agnus Dei, Museo del Prado, Madrid

Fl-aħħar ikla ta' l-Għid tiegħu, iżda, Ġesù ried jieħu l-okkażjoni biex juri x'kellu jkun il-qofol tal-ħidma tiegħu; ried juri kif il-veru ħelsien li Alla ried jagħti lill-bnedmin, ma kienx dak mill-jasar ta' l-Eġittu, iżda dak li hu kien ser iwettaq bil-mewt u l-qawmien tiegħu. Biex juri dan, huwa u jiekol, Ġesù qabad il-ħobż ażżmu li fl-ikla ta' l-Għid kien ifisser il-ħruġ mgħaġġel tal-Lhud mill-jasar, u qal: "Dan hu ġismi li jingħata għalikom. Agħmlu dan b'tifkira tiegħi."

X'qiegħed jgħid Ġesù b'dan il-ġest u b'dan il-kliem? B'dan il-ġest u b'dan il-kliem Ġesù qiegħed juri li, minflok il-ħobż bla ħmira u l-ħaruf li kien "ingħata" biex b'demmu ħeles il-poplu, issa kien qiegħed jagħti lilu nnifsu. Fi kliem ieħor Ġesù qisu qiegħed jgħid kliem bħal dan:

**Dak li jingħata għalikom biex tistgħu tabilħaqq issalvaw mill-ħażen, mhuwiex il-ħaruf jew il-ħobż ażżmu, iżda huwa jien li se ningħata għalikom. Dak li tassew jeħles lill-bnedmin mill-ħażen u t-telfien ta' dejjem - l-agħar jasar li l-bniedem jista' qatt iġarrab – mhux il-Mogħdija mill-jasar ta' l-Eġittu għall-ħelsien ta' l-art imwiegħda, iżda l-Mogħdija tiegħi mill-mewt għall-ħajja. Għalhekk, dak li issa qegħdin niċċelebraw mhux il-Mogħdija tal-poplu fi żmien Mosè, iżda l-Mogħdija li se nwettaq jien. Mil-lum 'il quddiem, din l-ikla ma għandkomx tibqgħu tagħmluha b'tifkira tal-ħelsien li ksibtu permezz ta' Mosè, iżda b'tifkira tal-ħelsien veru li se niksbilkom jien bil-mewt u l-qawmien tiegħi.**

Li Ġesù ried jieħu post il-ħaruf ta' l-Għid jgħidhulna wkoll San Ġwann meta jgħid li Ġesù miet fl-istess waqt li l-ħaruf ta' l-Għid kien qiegħed jinqatel ıit-tempju u meta jgħarrafna li bħal-ħaruf ta' l-Għid lil Ġesù ma kissrulu ebda għadma kif is-suldati għamlu liż-żewġ ħallelin li kienu msallbin miegħu (*Ġw 19, 32-36*). Bir-raġun Ġwanni l-Battista kien urieh bħala "il-Ħaruf ta' Alla , li jneħħi d-dnub tad-dinja" (*Ġw 1, 29*).

## ii. Lejn il-patt tas-Sinaj

"Dan huwa demmi, id-demm tal-patt il-ġdid li jixxerred għall-kotra għall-maħfra tad-dnubiet."

Ladarba Ġesù qiegħed isemmi patt ġdid, sinjal li quddiem għajnejh għandu xi patt qadim. X'kien dan il-patt? Kien il-patt li permezz ta' Mosè Alla wettaq mal-Poplu Lhudi fuq il-muntanja Sinaj. Kien il-patt li ġie ssiġillat bid-demm ta' l-għoġiela li kienu ġew offruti f'saġrifiċċju lil Alla.

(*ara Eżodu 24, 3-11*)



**Demm Ġesù jieħu post id-demm tal-patt tas-Sinaj**

Fl-Aħħar Ċena Ġesù qiegħed jistqarr li l-patt li hu se jwaqqaf fuq is-salib huwa l-patt li sejjer jieħu post il-patt tas-Sinaj, li issa temm l-iskop tiegħu bħalma kien ħabbar il-profeta Ġeremija (ara *Ġer 31, 31-34*). Bħalma fil-ħobż li ta biex jittiekel bħala ġismu Ġesù kien qiegħed jieħu post il-ħaruf ta' l-Għid, fl-inbid li ta biex jinxtorob bħala demmu Ġesù kien qiegħed jieħu post id-demm li bih kien issiġillat il-patt kbir tas-Sinaj (*Eż 24*).

Il-patt il-ġdid li Ġesù se jwettaq fuq is-salib u li jrid li jibqa' jkun iċċelebrat fl-Ewkaristija huwa l-patt li qiegħed ikun issiġillat b'demmu, il-patt li jġib tassew il-maħfra tad-dnubiet u l-għaqda sħiħa ma' Alla, il-patt li jiġbor f'poplu wieħed mhux biss it-tnax-il tribù ta' Iżrael imma l-bnedmin kollha, mingħajr distinzjoni ta' pajjiż jew ta' razza.

**Fil-qosor**

Fl-Aħħar Ċena, bil-kliem li jgħid u aktar u aktar bil-ġesti li jagħmel, Ġesù jrid jurina li **fis-siegħa tiegħu huwa se jwettaq il-qofol tal-proġett ta' Alla għall-ħelsien sħiħ tagħna**. Il-proġett ta' ħelsien, li kien deher fl-aqwa tiegħu fil-Magħdija tal-poplu Lhudi mill-jasar ta' l-Eġittu għall-ħelsien u għall-patt tas-Sinaj, issa jilħaq il-milja u t-twettiq tiegħu fil-Magħdija ta' Ġesù mill-jasar tal-ħażen u tal-mewt għall-qawmien ta' ħajja u ta' patt ġdid ma' Alla.

## 5 L-Ewkaristija tkompli titfakkar

Fl-Aħħar Ċena lill-Appostli tiegħu Ġesù jagħtihom ukoll ordni mill-aktar importanti. Jgħidilhom: **"Agħmlu dan b'tifkira tiegħi"**.

Inżommu quddiem għajnejna li l-kelma "tifkira", fl-ambjent Lhudi, ma kinetx tfisser biss li wieħed iġib f'moħħu dak li ġara fl-imgħoddi u daqshekk; kienet tfisser ukoll li wieħed bħal jgħix mill-ġdid u jħoss fih l-effetti ta' dak li jfakkar.

Xi tfisser din l-ordni li qiegħed jagħtihom Ġesù?

♦ L-ewwelnett tfisser li Ġesù hawnhekk qiegħed iwaqqaf is-sagrament ta' l-Ewkaristija fejn l-insara kellhom jibqgħu jġeddu u bħal jgħixu mill-ġdid l-istess ġrajjiet tal-mewt u l-qawmien tiegħu. Fl-ogħla waqt tal-quddiesa, aħna nistqarru b'fidi: "Inħabbru l-mewt tiegħek, Mulej, inxandru bil-ferħ il-qawmien tiegħek, nistennewk sa ma tiġi fil-glorja".

Fl-Ewkaristija Ġesù ried jibqa' preżenti fostna b'mod għal kollox speċjali; preżenti bil-ġisem u bid-demm tiegħu, preżenti bħala Alla u bħala bniedem.

♦ It-tieninett tfisser li dawn l-istess ġrajjiet kellhom jibqgħu jiġġeddu taħt forma ta' ikla. Għaliex? Għax meta nieklu flimkien inkunu qegħdin nagħmlu ħafna aktar milli naqtgħu l-ġuħ u l-għatx. Meta nieklu flimkien, inkunu qegħdin nuru li aħna ħbieb u magħqudin flimkien, kemm ma' min stedinna u kemm bejnietna. Kif jitlob is-saċerdot f'waħda mit-talbiet li jagħmel: "Nitolbu li l-Ispirtu s-Santu jgħaqqadna f'ġisem wieħed lilna li nieħdu sehem mill-Ġisem u d-Demm ta' Kristu."

Barra minnhekk irridu niftakru li l-ikel huwa l-mezz biex ngħixu u nikbru. Dak li l-ikel hu għall-ġisem tagħna, Ġesù jrid ikun għar-ruħ tagħna.



FRANCESCO ZAHRA (1710–1773)
L-Aħħar Ċena,
Kolleġġjata Sant'Elena,
Birkirkara

### Fil-qosor

Fil-ħsieb ta' Ġesù, **l-Ewkaristija hija s-sagrament li fih u bih huwa jibqa' jġedded u jsaħħaħ il-qofol tal-proġett tiegħu,** jiġifieri, l-ogħla għaqda tagħna ma' Alla u l-ogħla għaqda bejnietna.

## 6 It-tifkira tissokkta fil-Knisja: il-Quddiesa

Din l-aħħar parti hi mibnija fuq silta mill-ewwel żminijiet tal-Knisja. Hija silta meħuda minn kitba ta' San Ġustinu li ħa l-martirju fis-sena 165 w.K. Dan ifisser li seta' twieled ftit snin biss wara l-mewt ta' San Ġwann l-Appostlu, u għalhekk, ix-xhieda tiegħu hija waħda minn dawk tal-bidu.

### Mill-Apoloġija ta' San Ġustinu

U f'jum ix-xemx, kif isejħulu, dawk kollha li jgħammru sew fl-ibliet u sew fl-irħula, jinġabru flimkien fl-istess post, fejn jinqraw it-tifkiriet ta' l-Appostli u l-kitba tal-profeti sakemm jippermetti l-ħin. Imbagħad, wara li l-lettur itemm il-qari, iċ-ċelebrant jitkellem biex iwissina u jħeġġiġna ħa nagħmlu dawk il-ħwejjeġ sbieħ li fuqhom smajna fil-qari.

Wara dan, ilkoll bilwieqfa nitolbu flimkien, imbagħad, kif ġa għedna, meta jispiċċa t-talb, jinġieb il-ħobż u nbid bl-ilma u ċ-ċelebrant, bil-ħrara kollha, jitlob u jrodd ħajr fuqhom, u l-poplu kollu jwieġeb Amen. Il-ħobż u l-inbid li fuqhom jingħad radd il-ħajr, jitqassmu bejn kulħadd u minnhom jirċievi kull min ikun hemm, u 'l min ma jkunx hemm inewluhulu d-djakni.

Kull min għandu xi ġid, minn rajh, jekk irid, joffri kemm jogħġbu, u dak li jinġabar jiġi fdat liċ-ċelebrant biex jgħin lill-iltiema, lir-romol u 'l dawk li huma fqar minħabba xi mard jew minħabba xi ħaġa oħra, u 'l dawk li jinsabu l-ħabs u 'l dawk li jkunu ġew mill-bogħod; f'kelma waħda, jieħu ħsieb kull min hu fil-bżonn.

Ninġabru flimkien f'jum ix-xemx għaliex dan hu l-ewwel jum li fih Alla neħħa d-dlam u l-baħħ u ħalaq id-dinja u, għaliex hu wkoll il-jum li fih Ġesù Kristu, is-Salvatur tagħna, qam mill-mewt. Lejlet is-Sibt sallbuh u l-għada tas-Sibt, jiġifieri f'jum ix-xemx, deher lill-Appostli u lid-dixxipli tiegħu u għallimhom dan li lilkom ukoll qed ngħidhulkom biex taħsbu fuqu.



**diskussjoni fi gruppi**

**Il-quddiesa mill-bidu sa żmienna**

i. Xi nsibu li hemm jaqbel bejn il-quddiesa kif niċċelebrawha llum u kif jiddeskriviha San Ġustinu f'din is-silta?

ii. Għaliex taħseb li l-qari mill-Bibbja u l-ispjega taċ-ċelebrant huma importanti fil-quddiesa?

iii. X'kien "jum ix-xemx"? Għaliex, biex jiċċelebraw il-quddiesa, l-insara kienu jiltaqgħu f'dan il-jum?

iv. B'liema mod l-insara ta' żmien San Ġustinu kienu juru t-twemmin li fil-quddiesa kienu jiċċelebraw ukoll l-għaqda ta' bejniethom?

## i. L-Ewkaristija fl-Istorja tal-Knisja

Ninnutaw kif it-taqsimiet essenzjali tal-quddiesa tagħna nsibuhom diġà fl-ewwel żminijiet. San Ġustinu jidher li jiddeskrivi b'mod ċar:

- il-qari mill-Bibbja, kemm mit-Testment il-Qadim u kemm mit-Testment il-Ġdid,
- l-omelija miċ-ċelebrant,
- il-preżentazzjoni ta' l-offerti tal-ħobż u ta' l-inbid u ta' offerti oħra li mbagħad jitqassmu fost min kien ikun fil-bżonn,
- it-talba ta' radd il-ħajr, jiġifieri t-talba Ewkaristika li fiha jingħad ir-rakkont ta' l-Aħħar Ċena u l-kliem li bihom il-ħobż u l-inbid isiru l-ġisem u d-demm ta' Kristu,
- it-tqarbin li jitqassam bejn dawk preżenti u li jittieħed lill-morda u lill-ħabsin.

Minn dokumenti oħra, nafu wkoll li, qabel jibdew din iċ-ċelebrazzjoni, l-insara kienu jfittxu li jitnaddfu minn ħtijiethom biex jistgħu jersqu lejn Alla b'qalb nadifa minn kull ħażen. Illum fil-bidu ta' kull quddiesa, għandna l-att penitenzjali. Dan ma għandux ikun bħal ħaġa mekkanika, iżda għandu jkun att ta' ndiema sinċiera u ta' fidi fil-ħniena ta' Alla. Niftakru li meta nagħmlu hekk, din tkun okkażjoni ta' grazzja biex jinħafrulna d-dnubiet venjali.





## ii. Il-mejda tal-Kelma u l-mejda ta' Ġisem Kristu

Il-quddiesa naqsmuha f'żewġ taqsimiet kbar: il-Liturġija tal-Kelma u l-Liturġija ta' l-Ewkaristija jew il-mejda tal-Kelma u l-mejda tal-Ġisem ta' Kristu.

Qabel nieħdu sehem mill-mejda tal-Ġisem ta' Kristu, iridu nieħdu sehem mill-mejda tal-Kelma tiegħu; kelma li tmantni l-fidi tagħna, iddawwalna dwar dak li sejrin niċċelebraw u tgħinna nkomplu ngħixu fil-ħajja ta' kuljum dak li nkunu ċċelebrajna. Mingħajr fidi, l-Ewkaristija tispiċċa f'ċerimonja vojta jew f'att ta' maġija.

Il-fidi ma tiġix mix-xejn. Titnissel u tikber "mis-smigħ, u s-smigħ tal-kelma ta' Kristu" (*Rum 10, 17*). Fil-*Kostituzzjoni dwar il-Liturġija* tal-Konċilju Vatikan II nsibu li: "Iż-żewġ partijiet li jagħmlu, b'ċertu mod, il-quddiesa, jiġifieri l-liturġija tal-kelma u l-liturġija ewkaristika, huma hekk magħqudin waħda ma' l-oħra, li flimkien jagħmlu għemil wieħed ta' qima" (*par. 56*). Hemm għalhekk, rabta mill-aktar sħiħa bejn il-mejda tal-kelma u l-mejda ta' Ġisem Kristu.





### iii. L-Ewkaristija f'Jum il-Mulej

Jidher ċar mill-kitba ta' San Ġustinu li l-insara kienu jiltaqgħu għall-Ewkaristija f'jum ix-xemx. Mill-Ingliż, nifhmu mill-ewwel x'kien dan il-jum: kien *Sun-day*. Qabel il-kitba ta' San Ġustinu, fl-Atti ta' l-Appostli nsibu li l-insara kienu jiltaqgħu "fl-ewwel jum" tal-ġimgħa. Bil-Malti ngħidulu l-Ħadd minn "jum (wie)ħed", għax warajh jiġu t-Tnejn, it-Tlieta, eċċ.



MELCHIOR GAFÀ
Knisja tal-Ġiżwiti,
Valletta

Għaliex sa minn żmien l-Appostli, minflok is-Sibt, l-insara bdew jiċċelebraw il-jum tal-Ħadd?

San Ġustinu jsemmi żewġ raġunijiet, iżda l-aktar waħda importanti hija li Ġesù ħareġ rebbieħ fuq id-dnub u l-mewt fil-jum tal-Ħadd, u għalhekk l-insara bdew jiltaqgħu f'dan il-jum biex, fuq l-ordni ta' Ġesù nnifsu, jerġgħu jiċċelebraw b'tifkira tiegħu l-ġrajja ċentrali tal-mewt u l-qawmien tiegħu.

Bir-raġun għalhekk, għalina l-insara, il-Ħadd ġie magħruf bħala **Jum il-Mulej**, jiġifieri Jum Kristu Rxoxt. Il-qawwa ta' Alla dehret fil-milja tagħha fil-qawmien ta' Ġesù. Bis-saħħa tal-qawmien tiegħu, min-naħa l-waħda, Ġesù ġie magħmul bħala l-Mulej tas-sema u l-art; min-naħa l-oħra ġie mwettaq il-proġett ta' salvazzjoni li bih ħelisna mill-ħakma tad-dlam u daħħalna fis-saltna tad-dawl bħala wlied Alla.

Bir-raġun ukoll, anzi bi dmir, aħna l-insara nqaddsu dan il-jum, billi nieħdu sehem fil-quddiesa, li fiha bi spirtu ta' ringrazzjament, nerġgħu nġeddu u nieħdu sehem fil-mewt u l-qawmien tal-Mulej Ġesù.

Biex l-għaqda ma' Alla u ma' ħutna li aħna niċċelebraw waqt il-quddiesa nibqgħu ngħixuha b'qawwa matul il-jum tal-Ħadd, irridu nfittxu li l-Ħadd ikun ukoll **jum ta' mistrieħ** mix-xogħol ta' kuljum, **jum ta' ferħ** li bħal joħloqna mill-ġdid, **jum ta' għaqda** mal-familja tagħna u ma' ħutna l-oħra fil-bżonn.




Fid-dawl ta' dak li tgħidilna l-Kelma ta' Alla dwar x'inhi u x'importanza għandha l-Ewkaristija għall-iżvilupp sħiħ tagħna li rridu ngħixu flimkien ma' bnedmin oħra, liema atteġġjamenti huma l-aktar meħtieġa biex l-Ewkaristija tkun tassew bis-sens u tħalli fina l-frott?



diskussjoni fi gruppi

**Biex il-quddiesa niċċelebrawha bi frott**

i. Aqra 1 Kor 11, 17-22. Għal liema ħwejjeġ San Pawl ma faħħarx lill-Korintin?

ii. Biex nersqu għas-sagrament tal-Qrar, fost l-atteġġjamenti ewlenin irid ikollna l-atteġġjament ta' l-indiema. Biex nieħdu sehem kif jixraq fil-quddiesa, b'liema atteġġjamenti rridu nersqu?

iii. Fil-fehma tiegħek, liema minn dawn l-atteġġjamenti tqis bħala l-aktar importanti?

iv. Liema minn dawn l-atteġġjamenti taħseb li huma l-aktar nieqsa fostna l-Maltin?

## 1 Atteġġjament ta' Ringrazjament u Tifħir

Is-sens ta' tifħir u ta' ringrazzjament tant kien qawwi fost l-insara tal-bidu li kienu jiltaqgħu biex jiċċelebraw il-quddiesa, li ġiethom bħala ħaġa naturali li jsejħu din iċ-ċelebrazzjoni **"eucharistia"**, kelma Griega li tfisser **"ringrazzjament"** jew **"gratitudni li twassal għat-tifħir"**.

Meta nħarsu lejn il-quddiesa kif niċċelebrawha fi żmienna, naraw li l-qalba tagħha, jiġifieri t-talba fejn jingħad ir-rakkont ta' l-Aħħar Ċena u fejn il-ħobż u l-inbid isiru l-Ġisem u d-Demm ta' Ġesù, insejħulha t-talba ewkaristika. Hija talba li tibda bl-innu ta' tifħir, u tispiċċa b'innu ieħor ta' glorja li bi Kristu, ma' Kristu u fi Kristu jingħata lill-Missier flimkien ma' l-Ispirtu s-Santu.



Dan ifisser li l-ewwel attitudni tagħna fiċ-ċelebrazzjoni ta' l-Ewkaristija għandha tkun li nħarsu lejn dak li Alla diġà għamel għalina. Irridu nħarsu lejn l-inizjattiva ta' Alla li fil-proġett tiegħu ta' ħelsien sħiħ qiegħed joffrilna ħwejjeġ li aħna qatt ma stajna nobsru, wisq anqas qatt seta' jistħoqqilna. Ir-riflessjonijiet li għamilna din is-sena fuq il-proġett ta' salvazzjoni mfassal mill-Missier u li bih ried jagħmilna wliedu u membri tal-familja tiegħu, għandhom inisslu fina dak is-sens ta' ringrazzjament u ta' tifħir li jagħti r-ruħ lis-sehem tagħna fl-Ewkaristija.

Qabel ma mmorru biex nitolbu l-"grazzji" li neħtieġu, l-ewwel atteġġjament tagħna għandu jkun li ngħidu "grazzi" b'qalbna kollha lil Missierna tas-sema.

## 2 Atteġġjament ta' offerta tagħna lill-Missier

Fl-Aħħar Ċena, Ġesù bħal jagħti ħarsa lura lejn ħajtu kollha l-imgħoddija u jistqarr: "Jiena gglorifikajt lilek fuq l-art billi temmejt ix-xogħol li tajtni nagħmel" (*Ġw 17, 4*).



F'din is-siegħa tiegħu, Ġesù wasal fil-waqt fejn irid jagħti l-akbar prova ta' l-għotja sħiħa tiegħu lill-Missier. Bħala bniedem, kien jixtieq kieku ma jgħaddix minn dik it-tbatija kbira; fl-istess ħin iżda, kellu fiduċja sħiħa li dak li jrid il-Missier huwa żgur ta' l-akbar ġid: "Missier jekk jista' jkun, biegħed minni dan il-kalċi. Imma mhux kif irrid jien, iżda kif trid int.... tkun magħmula

r-rieda tiegħek" (*Mt 26, 39.42*). L-aħħar kelmiet li jgħid Ġesù fuq is-salib juru dan l-atteġġjament ewlieni tiegħu: "Missier, f'idejk jien nerħi ruħi" (*Lq 23, 46*).

Fil-quddiesa aħna mistednin inħallu l-Mulej Ġesù jġedded fina l-mewt u l-qawmien tiegħu, b'mod li aħna wkoll ngħaddu mill-mewt għall-ħajja, ngħaddu mid-dinja tal-ħażen għal għand il-Missier. Aħna wkoll, għalhekk, irid ikollna l-atteġġjament ta' offerta tagħna nfusna bħalma kellu Ġesù.

Irridu mmutu għas-suppervja u għall-ġibdiet ħżiena tagħna biex ningħataw kollna kemm aħna lill-Missier u noffru lilna nfusna lir-rieda tiegħu.

## 3 Atteġġjament ta' offerta tagħna nfusna lill-aħwa

Fl-Aħħar Ċena Ġesù ppreżenta lilu nnifsu bħala ħobż li "jinqasam" u "jingħata" għalina, bħala demm li "jixxerred" għalina. Dan il-ġest tiegħu, Ġesù ċċarah meta qal: "Ħadd ma għandu mħabba akbar minn din: li wieħed jagħti ħajtu għal ħbiebu" (*Ġw 15, 13*).

Għalhekk biex nersqu bi frott lejn l-Ewkaristija, l-atteġġjament ta' offerta tagħna ma jridx ikun biss fir-rabta tagħna ma' Alla, iżda wkoll fir-rabta tagħna ma' l-oħrajn. Jekk ma rridux inkunu ipokriti, irid ikollna dan l-ispirtu ta' maħfra, ta' ftehim, ta' għajnuna lil xulxin, ta' sagrifiċċju lejn min hu fil-bżonn, biex nistgħu tabilħaqq nagħtu l-paċi lil xulxin u nieħdu sehem fit-tqarbin imqaddes bħala l-ikel ta' l-aħwa.



Dan l-ispirtu ta' komunjoni li nesprimuh u nsaħħuh fl-Ewkaristija, irid jibqa' jmexxina fl-imġiba tagħna ma' l-oħrajn fil-ħajja ta' kuljum: fid-dar, fl-iskola, waqt id-divertiment. Hekk, dak li ngħixu niċċelebrawh; u dak li niċċelebraw, ngħixuh b'aktar qawwa. Hekk il-ħajja ta' kuljum u ċ-ċelebrazzjoni tal-quddiesa jintrabtu flimkien.

## *nibqgħu niftakru*

1. Il-ġrajjiet ċentrali tal-ħajja u tal-ħidma tiegħu Ġesù jsejħilhom "is-siegħa tiegħu". Hija is-siegħa li fiha kellu jwettaq il-qofol tal-proġett ta' Alla għall-ħelsien sħiħ tagħna. Din is-siegħa Ġesù jibda jwettaqha fl-Aħħar Ċena.

2. Fl-Aħħar Ċena, Ġesù jħares lejn il-ġejjieni u jgħaqqad dik l-ikla mal-mewt tiegħu fuq is-salib, mewt li fiha tana ġismu u demmu.

3. Fl-Aħħar Ċena, Ġesù jħares lejn l-imgħoddi u jgħaqqad il-mewt u l-qawmien tiegħu (a) mal-ħelsien tal-poplu mill-jasar l-aktar kiefer ta' l-Eġittu (l-Eżodu), u (b) mal-Patt tas-Sinaj li bih Alla ntrabat mal-poplu biex jassiguralu l-iżvilupp sħiħ tiegħu.

4. B'dak li għamel u qal fl-Aħħar Ċena, Ġesù qiegħed bħal jgħidilna: "Dak li jingħata għalikom biex tistgħu tabilħaqq issalvaw mill-ħażen, mhuwiex il-ħaruf jew il-ħobż ażżmu, iżda huwa jien li se ningħata għalikom."

   Bil-kliem li mbagħad qal fuq l-inbid, Ġesù qiegħed bħal jistqarr: "Il-patt li jġib tassew il-maħra tad-dnubiet u l-għaqda tal-bnedmin kollha ma' Alla ma huwiex il-patt tas-Sinaj iżda l-patt li se nwaqqaf fuq is-salib."

5. Dak li Ġesù jibda jwettaq fl-Aħħar Ċena huwa l-quċċata mhux biss ta' ħajtu (is-siegħa ta' ħajtu), iżda wkoll ta' l-Istorja kollha tas-salvazzjoni, mill-bidu sat-tmiem tagħha fl-aħħar taż-żmien: huwa, għalhekk ukoll, il-quċċata tal-proġett ta' ħajjitna.

6. Fl-Aħħar Ċena Ġesù waqqaf ukoll is-sagrament tal-Ewkaristija bħala l-mod kif dawn il-ġrajjiet ċentrali tal-proġett tiegħu kellhom jibqgħu jiġġeddu fil-Knisja tiegħu matul is-snin. Huwa waqqafha f'ambjent ta' ikla biex ikompli juri u jsaħħaħ l-għaqda tagħna ma' Alla u l-għaqda ta' bejnietna.

7. Il-quddiesa hija magħmula minn żewġ taqsimiet ewlenin, jiġifieri mill-liturġija tal-kelma u mil-liturġija ewkaristika. Dawn it-taqsimiet huma hekk magħqudin waħda ma' l-oħra, li flimkien jagħmlu għemil wieħed ta' qima. Qabel ma wieħed jieħu sehem mill-mejda tal-Ġisem ta' Kristu, irid jieħu sehem mill-mejda tal-Kelma tiegħu.

8. L-insara bdew isejħu l-jum tal-Ħadd Jum il-Mulej, għaliex kien il-jum li fih il-qawwa ta' Alla dehret fil-milja tagħha fil-qawmien ta' Ġesù mill-mewt. Aħna l-insara nqaddsu dan il-jum billi nieħdu sehem fil-quddiesa, li fiha nerġgħu nġeddu u nieħdu sehem fil-mewt u l-qawmien ta' Kristu. Biex il-quddiesa nibqgħu mbagħad ngħixuha matul il-jum, irridu nfittxu li l-Ħadd ikun ukoll jum ta' mistrieħ mix-xogħol ta' kuljum, jum ta' ferħ li bħal joħloqna mill-ġdid, jum ta' għaqda mal-familja tagħna u ma' ħutna l-oħra fil-bżonn.

9. L-atteġġjamenti tagħna biex nieħdu sehem kif jixraq fil-quddiesa jridu jkunu l-istess atteġġjamenti li kellu Ġesù fl-Aħħar Ċena waqt li ħabbar u beda jwettaq il-Mogħdija tiegħu mill-mewt għall-ħajja, minn din id-dinja għal għand il-Missier. Iridu għalhekk, ikunu atteġġjamenti (i) ta' tifħir u ringrazzjament lil Alla, (ii) ta' offerta tagħna nfusna lill-Missier, (iii) ta' għaqda ta' l-aħwa bejnietna.

## Objettiv Ġenerali

Il-bniedem
m'huwiex ruħ biss;
Il-bniedem hu ġisem ukoll.

Li l-proġett ta' Alla
jolqot ir-ruħ
u l-ħwejjeġ spiritwali,
hi ħaġa li jifhimha kulħadd;
li jolqot ukoll
is-salvazzjoni tal-ġisem
u tal-ħwejjeġ materjali,
hi ħaġa
li xi wħud ma jqisuhiex.

Li l-pjan ta' Alla jiġbor fih
it-tmexxija u l-ħajja tal-Knisja,
hi ħaġa li wieħed jistennieha;
li jolqot ukoll
il-politika u l-ħajja soċjali,
hi ħaġa li xi wħud imeruha
jew jiċħduha bl-akbar qawwa.

Fil-fatt, ir-Reliġjon
tidħol jew ma tidħolx
fil-ħwejjeġ tad-dinja?
Tidħol jew ma tidħolx
fil-politika u fil-ħajja soċjali?
Jekk iva, kif u safejn tidħol?
Jekk tidħol, x'inhu s-sehem
li n-nisrani għandu fihom?

Dawn il-mistoqsijiet,
infittxu li nweġbuhom
f'dan il-Unit.

## Objettivi Partikulari

*L-objettiv ġenerali tkun tista' tilħqu jekk tfittex li tilħaq dawn l-iskopijiet partikulari. Trid issir kapaċi li:*

- Tagħmel lista tal-fehmiet l-aktar komuni fostna l-Maltin dwar l-impenn tan-nisrani fil-qasam soċjali.
- Mit-tagħlim u l-eżempji ta' Ġesù turi a) kif l-imħabba lejn Alla u lejn il-proxxmu jridu jkunu magħqudin flimkien u b) kif l-imħabba lejn il-proxxmu trid tfittex kemm il-ġid tar-ruħ u kemm il-ġid tal-ġisem.
- Tagħmel lista tad-drittijiet fundamentali tal-bniedem u tispjega kif dawn huma l-qalba tal-"ġid komuni".
- Waqt li turi l-ħtieġa ta' l-attività politika, tiddeskrivi l-għan li trid tilħaq u s-sehem li n-nisrani jrid jagħti fiha.
- Tiddeskrivi l-pedamenti ta' paċi vera u dejjiema u tispjega l-atteġġjament tan-nisrani lejn il-gwerra.
- Turi l-ħtieġa u s-sehem li jagħti l-Volontarjat fil-qasam soċjali kemm f'Malta u kemm barra minn Malta.
- Tiġbor l-attitudnijiet fundamentali li nisrani jrid ikollu biex iqiegħed fil-prattika l-impenn soċjali.

## Tqassim tas-Suġġetti

*F'dan il-Unit is-suġġetti huma ppreżentati f'din l-ordni:*

❑ Analisi ħafifa tal-mentalità li għandhom l-istudenti dwar l-impenn soċjali. ❑ Għaqda bejn l-imħabba lejn Alla u l-imħabba lejn il-proxxmu. ❑ Għaqda bejn il-ġid tar-ruħ u l-ġid tal-ġisem. ❑ Id-drittijiet fundamentali tal-bniedem. ❑ Il-ġid komuni. ❑ Il-ħtieġa ta' l-attività politika u s-sehem tagħna fiha. ❑ Il-ħidma għall-paċi fid-dinja. ❑ Il-Volontarjat. ❑ It-tweġiba globali tan-nisrani fil-qasam soċjali.



# Analiżi ta' Sitwazzjoni

Kwestjonarju

**In-nisrani fil-politika u l-ħajja soċjali**

*Agħmel sinjal fil-kaxxa li l-aktar taqbel ma' dak li taħseb int:*

i. Tassew li qed issir inġustizzja ħarxa mal-*machine operators* tal-fabrika tagħna, imma aħjar ma niffirmax din il-protesta. Ma rridx nidher ikrah mal-*management*; ftit ieħor hemm *chance* ta' *promotion*, u ma rridx li ma jippreferux lili.

naqbel [ ]  naqbel u ma naqbilx [ ]  ma naqbilx [ ]

ii. Il-politika hi ħaġa maħmuġa. Aktar ma tkun nisrani tajjeb, aktar għandek toqgħod 'il bogħod minnha. In-nisrani għandu jagħti kas tal-ħwejjeġ ta' Alla u mhux ta' l-affarijiet tad-dinja.

naqbel [ ]  naqbel u ma naqbilx [ ]  ma naqbilx [ ]

iii. L-aqwa li ma tagħmilx dnubiet u ma tfixkilx lil ħaddieħor. Mill-bqija, kulħadd jaħseb hu għal rasu, u jfittex hu kif isolvi l-problemi tiegħu.

naqbel [ ]  naqbel u ma naqbilx [ ]  ma naqbilx [ ]

iv. Li jgħodd quddiem Alla, mhux li tisma' l-quddies jew li tqerr u titqarben sikwit; li jgħodd huwa li, titma' lil min hu bil-ġuħ, tisqi lil min hu bil-għatx u tieħu ħsieb il-morda u l-batuti.

naqbel [ ]  naqbel u ma naqbilx [ ]  ma naqbilx [ ]

v. Lill-foqra u lil dawk kollha li jinsabu f'xi bżonn, jieħu ħsiebhom il-gvern. Aħna mhux għalhekk inħallsuhom it-taxxi?

naqbel [ ]  naqbel u ma naqbilx [ ]  ma naqbilx [ ]

X'jgħid il-messaġġ nisrani dwar dawn il-punti? X'dawl jixħet fuq il-mod kif naħsbuha aħna?




## 1 L-imħabba tan-nisrani

### i. L-imħabba lejn Alla u l-imħabba lejn il-proxxmu

Ġesù jinsisti b'mod mill-aktar ċar li b'ebda mod ma nistgħu nifirdu l-imħabba tagħna lejn Alla mill-imħabba tagħna lejn il-proxxmu. Meta darba, għaref tal-liġi staqsieh liema kien il-kmandament il-kbir fil-liġi, Ġesù wieġbu billi semmielu mhux wieħed imma tnejn: L-ewwel ħobb lill-Mulej b'qalbek kollha; u t-tieni jixbhu: ħobb lil għajrek bħalek innifsek. (*Mt 22, 37-40*).

Ma jkunx jaħseb ta' nisrani kemm min jgħid li jqim lil Alla u mbagħad ma jagħtix kas tal-proxxmu, u kemm min jistqarr li jħobb u jgħin lill-proxxmu u mbagħad ma jagħtix 'l Alla l-qima li tixraqlu.

### ii. Imħabba lejn il-bniedem sħiħ

Huwa veru li Ġesù jwissina bl-akbar serjetà biex l-ewwel u qabel kollox nieħdu ħsieb ruħna, biex ma norbtux qalbna mal-ġid tad-dinja u biex l-ewwel u qabel kollox infittxu r-rieda ta' Alla. Fl-istess ħin, iżda, huwa jwissina wkoll li, jekk irridu nidħlu fil-ħajja ta' dejjem, irridu nieħdu ħsieb min hu bil-ġuħ, min hu fqir, min hu mwarrab mis-soċjetà (bħalma kienu l-imġiddmin) u min hu barrani (bħalma kienu s-Samaritani u l-pagani).

Il-bniedem mhuwiex ġisem biss; anqas ma huwa ruħ biss. Id-dnub ġab ħsara mhux biss fir-ruħ tal-bniedem iżda wkoll fil-ġisem. Il-mard, it-

tbatija, l-inġustizzji u dak kollu li jbaxxi d-dinjità tal-bniedem huma effett tad-dnub. Ġesù ġie fostna biex jeħodha mhux biss kontra d-dnub, iżda wkoll kontra l-effetti tiegħu. Ġesù ġie biex isalva l-bniedem sħiħ, ruħ u ġisem.



Kif beda l-ħidma tiegħu, Ġesù ddeskriva dak li ġie biex iwettaq b'dan il-kliem:

> L-Ispirtu tal-Mulej fuqi
> ghax hu kkonsagrani
> biex inwassal il-bxara t-tajba lill-fqajrin.
> Bagħatni nħabbar il-ħelsien lill-imjassrin u
> d-dawl mill-ġdid lill-għomja,
> irrodd il-ħelsien lill-maħqurin
> u nxandar sena ta' grazzja tal-Mulej.
>
> *Lq 4, 18-19*

Fil-ħajja u fil-ħidma tiegħu, Ġesù kellu partit wieħed. La kien il-partit tal-Fariżej b'tendenzi konservattivi, la kien il-partit tas-Sadduċej b'tendenzi liberali, la kien il-partit ta' l-Erodjani b'tendenzi kolonjali, u lanqas kien il-partit taż-Żeloti b'tendenzi rivoluzzjonarji. Ġesù kellu biss il-partit tal-bniedem: tal-bniedem hu min hu, kbir jew żgħir, raġel jew mara, Lhudi jew pagan, fqir jew sinjur, b'saħħtu jew dgħajjef. Ġesù kellu biss il-partit tal-bniedem maħluq biex jgħix fid-dinjità tax-xbieha ta' Alla.

Ma jistax jonqos għalhekk li lil Ġesù narawh favur dawk li fihom din id-dinjità kienet imċajpra jew miċħuda: favur id-dgħajjef, il-marid, il-maħqur, l-imwarrab. Il-mirakli tiegħu mhumiex biss xhieda tal-qawwa ta' Alla li kellu fih; kienu wkoll sinjal tal-ħidma tiegħu favur is-salvazzjoni tal-bniedem sħiħ.

## 2 L-imħabba nisranija u d-drittijiet fundamentali

### ħidma għad-dar



Aqra bil-mod u bl-attenzjoni din is-silta li ġejja. Hija meħuda minn wieħed mill-aktar dokumenti importanti tal-Konċilju Vatikan II. Wieġeb imbagħad għall-mistoqsijiet li ssib wara.

> Fl-stess ħin, iżda, qiegħed jikber l-għarfien tad-dinjità għolja tal-persuna umana li tiżboq kull ħaġa oħra u li l-jeddijiet u d-dmirijiet tagħha huma universali u invjolabbli. Jeħtieġ għalhekk li l-bniedem ikun jista' jilħaq dawk il-ħwejjeġ kollha li huma meħtieġa biex jista' jgħix ħajja tassew ta' bniedem bħal: l-ikel, l-ilbies, dar fejn joqgħod, il-jedd li wieħed liberament jagħżel l-istat ta' ħajtu u jibni familja, il-jedd għall-edukazzjoni, għax-xogħol, għall-fama tajba, għar-rispett bħala persuna, għall-informazzjoni xierqa, il-jedd li wieħed jista' jimxi skond kif tgħidlu l-kuxjenza retta tiegħu, il-jedd għall-ħarsien tal-ħajja privata tiegħu u għal-libertà ġusta, ukoll fejn tidħol ir-Reliġjon (*G.S. par 26*).

1. Agħmel lista tad-drittijiet tal-bniedem li jissemmew f'din is-silta.
2. Taqbel li l-agħar inġustizzji huma dawk li jolqtu l-bniedem fid-drittijiet fundamentali? Għaliex?
3. Agħmel lista qasira ta' l-inġustizzji l-kbar li inti taħseb li jinsabu f'pajjiżna u fid-dinja. Liema dritt fundamentali tikser kull inġustizzja li ssemmi?

- Id-drittijiet huma ta' kull bniedem, hu min hu u jgħix fejn jgħix. Ħadd ma għandu jkun imċaħħad minnhom.
- L-agħar inġustizzji huma dawk li jolqtu l-bniedem fid-drittijiet fundamentali tiegħu; u ma jistax ikun mod ieħor, għax dritt

fundamentali hu xi ħaġa li jolqot lill-bniedem fil-fond ta' ħajtu, u aktar ma ħaġa tolqot fil-fond, aktar ibati jekk ikun imċaħħad minnha.

Jidher ċar ukoll li biex tqiegħed fil-prattika l-imħabba nisranija, il-Knisja ma tistax tibqa' siekta quddiem il-problemi li jmissu lis-soċjetà, għax f'dawn ukoll tidħol il-ġustizzja u l-imħabba lejn l-oħrajn. Huwa dmir tal-Knisja li taħdem biex il-valuri ta' mħabba, mogħdrija, maħfra, ħniena, tjieba u rażan jidħlu mhux biss fil-ħajja privata tan-nisrani, iżda wkoll fil-ħajja soċjali. Fid-diskors li għamel fil-Katidral ta' Għawdex, il-Papa Ġwanni Pawlu II qalilna hekk:

> Ghalkemm huma l-individwi li jridu l-ewwel jipprattikaw il-virtujiet insara, l-għan ta' l-aħbar it-tajba li l-Knisja trid twassal huwa li dawn il-valuri, tinsiġhom fil-qalba tas-soċjetà u ta' l-istituzzjonijiet soċjali: fil-familja, fl-edukazzjoni, fil-politika, fuq ix-xogħol u f'kull qasam tal-ħajja.
>
> *Ir-Rabat-Għawdex 28-5-1990*

## 3 L-attività politika

Mill-ħtieġa li nħarsu u niżviluppaw id-drittijiet u d-dmirijiet fundamentali tal-bniedem nifhmu l-ħtieġa tal-komunità politika u tas-sehem li n-nisrani jrid jagħti f'dan il-qasam.

L-insara ma għandhomx iħarsu lejn l-impenn fil-ħajja soċjali u politika bħala xi ħaġa li tbegħedhom minn Alla u mill-qdusija. Bil-maqlub, l-insara għandhom iħarsu lejn l-obbligi soċjali tagħhom bħala ħaġa serja u bħala fost id-dmirijiet ewlenin tal-bniedem ta' llum (ara *G.S. par. 30*). L-impenn tagħna fil-ħajja politika huwa wieħed mill-aqwa modi ta' kif wieħed jgħix l-imħabba nisranija fi żmienna.

### i. Il-ġid komuni

Billi l-frażi "il-ġid komuni" jew "il-ġid ta' kulħadd" hija frażi li niltaqgħu magħha ta' sikwit fit-tagħlim soċjali tal-Knisja tajjeb li ngħidu mill-ewwel x'nifhmu biha. Aktar milli definizzjoni, nistgħu nagħtu deskrizzjoni ġenerali. Skond id-*Digriet fuq il-Libertà Reliġjuża* tal-Konċilju Vatikan

II, il-ġid komuni tas-soċjetà jikkonsisti l-aktar fil-ħarsien tad-drittijiet u tad-dmirijiet tal-persuna umana. Il-ġid komuni jitlob għalhekk li fis-soċjetà jinħoloq dak l-ambjent u dawk is-sitwazzjonijiet meħtieġa biex iċ-ċittadini, kemm bħala individwi u kemm bħala membri ta' Għaqdiet jistgħu jilħqu l-iżvilupp tagħhom b'mod aktar sħiħ u ħafif (ara *D.H. par.6*).

## ii. Il-ħtieġa ta' l-attività politika

Biex il-bnedmin jistgħu jgħixu tassew ta' bnedmin u jaraw li l-ġid komuni jiġi mħares u żviluppat, hemm bżonn li jingħaqdu flimkien u jgħixu f'soċjetà. Hemm bżonn ta' min jagħmel il-liġijiet, hemm bżonn ta' xi ħadd li jmexxi u li jara li l-liġijiet qegħdin ikunu mħarsa, hemm bżonn ta' xi ħadd li jiddeċiedi min ikollu raġun jew min ikollu ħtija meta tinqala' xi kwistjoni. Fi kliem ieħor hemm bżonn ta' dik li nsejħulha l-awtorità politika. F'soċjetà demokratika, l-attività politika tinqasam fi tliet taqsimiet kbar:



a) l-attività leġislattiva
**– il-Parlament**



b) l-attività amministrattiva
**– il-Gvern**



ċ) l-attività ġudizzjarja
– **il-Qrati**.

Il-Knisja tgħallem li

> jidher ċar li l-komunità politika u l-awtorità pubblika huma mibnija fuq in-natura tal-bniedem u għalhekk huma skond l-ordni stabbilit minn Alla, iżda l-għamla ta' gvern, kif ukoll l-għażla ta' dawk li jiggvernaw hi f'idejn l-għażla ħielsa taċ-ċittadini.
>
> *G.S. par. 74*

Fi kliem ieħor nistgħu ngħidu li l-awtorità pubblika ġejja minn Alla, iżda l-forma li din l-awtorità pubblika tieħu fil-prattika, ġejja mill-bnedmin.

### iii. L-għan ta' kull attività politika

Nerġgħu nistaqsu: Allura x'inhu l-iskop tal-politika?

L-iskop tal-politika huwa li tħares u tiżviluppa l-ġid komuni. Dan ifisser li l-għan ta' kull attività politika huwa li tħares u tiżviluppa d-dinjità tal-bniedem fil-ħajja li jrid jgħix fis-soċjetà. Kull liġi, kull programm ta' partit jew kull deċiżjoni politika titqies bħala tajba daqskemm iġġib 'il quddiem il-ġid komuni tal-bniedem u ta' l-Għaqdiet li fihom jissieħeb.

◆ Jidher ċar għalhekk li "huwa kontra n-natura tal-bniedem li l-awtorità politika tasal f'għamliet totalitarji jew dittatorjali li jiksru l-jeddijiet tal-persuna jew ta' l-Għaqdiet." (*G.S. par. 75*)

- Jidher ċar ukoll li huwa kontra l-għan ta' l-awtorità politika jekk tipprova tieħu f'idejha u toħnoq attivitajiet li jistgħu jew li għandhom isiru mill-familja jew minn Għaqdiet oħra. L-awtorità politika, skond **il-prinċipju tas-sussidjarjetà**, mhux teħdilhom posthom għandha, iżda tiddefendihom, tinkoraġġihom u tgħinhom biex jaqdu aħjar il-ħidma tagħhom fejn ikun meħtieġ mill-ġid komuni. (ara *G.S. par. 75*)

## iv. X'titlob minna l-attività politika

### ħidma għad-dar





**Is-sehem taċ-ċittadin fil-ħajja politika**

i. Nagħmlu riċerka dwar: "X'inhu s-sehem taċ-ċittadin fil-ħajja politika".

ii. Din ir-riċerka tista' ssir jew fi gruppi jew kulħadd għal rasu.

iii. Tista' issir jew billi wieħed ifittex f'xi kotba jew dokumenti, jew billi joqgħod jaħseb ftit id-dar u jniżżel xi punti, jew billi jagħmel intervista lil xi nies mill-parroċċa jew miż-żona fejn jgħix.

iv. Wieħed iżomm nota ta' dak li jsib jew li jisma' biex jibqa' jiftakru.

v. F'jum miftiehem, kulħadd iġib fil-klassi dak li jkun sab biex, f'diskussjoni miftuħa, jaqsmu ma' sħabu l-oħra tal-klassi.

## a Tolleranza, rispett u djalogu

Fuq l-għarfien u r-rispett tad-drittijiet fundamentali tal-bniedem, nistgħu naqblu mingħajr ħafna tbatija.

Iżda meta niġu biex naraw liema deċiżjonijiet huma l-aħjar biex inġibu 'l quddiem id-dinjità taċ-ċittadini u l-ġid tal-pajjiż, nindunaw li t-toroq jistgħu jkunu ħafna u differenti. Dawk li jaħsbuha mod, ħafna drabi

jingħaqdu flimkien u jiffurmaw partit politiku; oħrajn li jaħsbuha mod ieħor, jiffurmaw partit ieħor. Hekk jinbtu l-partiti differenti, bi programmi u metodi differenti. Dak li hu importanti huwa li "l-partiti għandhom ifittxu dawk il-ħwejjeġ li jġibu 'l quddiem il-ġid komuni u mhux iqiegħdu l-vantaġġi tagħhom qabel il-ġid ta' kulħadd." (*G.S. par. 75*)



La darba jista' jkun hemm opinjonijiet differenti dwar it-tmexxija tal-ħwejjeġ temporali, l-insara mhux biss **għandhom jittolleraw**, imma **għandhom ukoll jirrispettaw** l-opinjonijiet ta' min ma' jaqbilx magħhom, kemm jekk jitkellmu bħala individwi, kemm jekk huma mseħbin f'xi partit jew f'xi *union* differenti minn tagħhom.

Waqt li wieħed għandu jibqa' jżomm ma' dak li, fil-fehma tiegħu, iġib 'il quddiem il-ġid komuni, in-nisrani għandu jagħraf li forsi hu mhux qed jagħraf il-verità sħiħa u li forsi dak tal-partit l-ieħor f'ċerti ħwejjeġ, jista' jkollu raġun. Dan għalhekk iwassalna biex mir-rispett lejn l-opinjoni ta' ħaddieħor **ngħaddu għad-djalogu**, mhux bi spirtu li nimponu l-opinjoni jew l-interessi tagħna iżda bi spirtu li nfittxu dak li hu ġust u tajjeb.

> Id-dinjità tal-persuna umana hija l-unika bażi soda ta' sistema soċjali li kapaċi tagħti direzzjoni tajba lir-relazzjonijiet fost il-bnedmin u li kapaċi twassalna biex nifhmu 'l xulxin, niddjalogaw flimkien u ngħinu wieħed lill-ieħor. F'dinja li qed issir dejjem aktar interdipendenti ma jistax ikun hemm triq oħra biex nimxu 'l quddiem. F'Malta wkoll, dan jeħtieġ li jsir.
>
> *Laqgħa tal-Papa mal-Ħaddiema Maltin – Kottonera 26-5-90*

## b Taxxi u tħaddim ġust tal-propjetà

Mod importanti kif nagħtu s-sehem tagħna għall-ġid komuni huwa billi, skond il-kundizzjoni tagħna, inħallsu t-taxxi ġusti. Ladarba wieħed jirċievi s-servizzi mis-soċjetà, irid ukoll jagħti s-sehem tiegħu.

Barra minn dan, irridu niftakru fil-prinċipji hekk qrib tat-tagħlim soċjali nisrani: id-dinja u l-ġid kollu li hawn fiha nħalqu minn Alla qabel kollox għall-ġid ta' kulħadd. Id-dritt għall-propjetà privata hu dritt veru u dritt meħtieġ; dan id-dritt iżda mhuwiex assolut imma jrid ikun dejjem miftuħ għall-ġid universali (ara *Sollicitudo Rei Socialis par. 42*). Wieħed ma jistax iħalli mitluqa ħafna art tajba għall-biedja, waqt li l-bdiewa ma għandhomx art x'jaħdmu. Wieħed ma jistax jaħli flusu u ġidu, waqt li nies oħra anqas biss għandhom dak li hu meħtieġ biex jgħixu.

## ċ Vot responsabbli

L-għażla tal-programm li fuqu jrid jitmexxa l-pajjiż u l-għażla tan-nies li jridu jwettquh, hija għażla mill-aktar serja. "Iċ-ċittadini kollha, għalhekk, għandhom jiftakru fil-jedd, li hu wkoll dmir, li jużaw il-vot ħieles tagħhom biex iġibu 'l quddiem il-ġid komuni." (*G.S. par. 75*)




Irridu niftakru li huwa dmir tagħna li nivvutaw fl-elezzjonijiet. Il-vot huwa mezz mill-aktar qawwi biex nagħtu s-sehem tagħna għall-ġid tas-soċjetà. Min ma jivvotax ikun qiegħed jaħrab minn responsabbiltà importanti u jbaxxi l-livell tad-demokrazija f'pajjiżu. Iżda rridu niftakru wkoll li dak li għandu jmexxina biex naraw lil min nivvotaw għandu jkun il-ġid veru tal-pajjiż, mhux il-vantaġġi tal-grupp tagħna jew id-drawwa ta' kif dejjem ivvutaw fil-familja tagħna.

## d Sehem attiv u dirett



Attenzjoni speċjali għandhom jagħtu dawk li għandhom il-kapaċitajiet meħtieġa biex jagħtu sehem dirett fit-tmexxija politika: fi kliem ieħor dawk li "joħorġu għall-politika". Fiha nnifisha, il-politika mhix ħaġa maħmuġa. Bil-maqlub, il-Papa Piju XI sejħilha "arti li hi diffiċli iżda fl-istess ħin

mill-aktar nobbli". Il-bidliet kbar u importanti, huma fl-aħħar mill-aħħar frott ta' deċiżjonijiet politiċi. Importanti għalhekk li, min jieħu dawn id-deċiżjonijiet ikollu f'qalbu l-ġid komuni qabel kollox.

L-insara li huma kapaċi u li jistgħu, għandhom iħarsu r-responsabbiltà li jagħtu s-sehem tagħhom f'partiti politiċi u f'organizzazzjonijiet internazzjonali. Ġwanni XXIII, fl-enċiklika *Mater et Magistra* josserva li "fejn l-anġli jibżgħu jidħlu, jidħol jiġri x-xitan."

## e Htieġa li nżommu ruħna informati

Iżda biex is-sehem tagħna fil-ħajja soċjali u politika jkun b'mod responsabbli u jħalli l-ġid jeħtieġ li nżommu ruħna informati. Ma nistgħux nagħtu s-sehem tagħna kif jixraq, jekk ma nafux liema huma u kif jaħdmu l-istituzzjonijiet prinċipali ta' art twelidna, jekk ma nafux ftit storja riċenti ta' pajjiżna, jekk ma għandniex idea ta' x'inhuma l-problemi li qed iħabbat wiċċu magħhom il-pajjiż u x'soluzzjonijiet differenti qed ikunu proposti.




Irridu li jkollna informazzjoni kemm jista' jkun sħiħa. Mhux biżżejjed għalhekk li naqraw il-gazzetti tal-partit tagħna biss u nisimgħu biss l-istess radju. U la darba qegħdin nagħmlu sehem dejjem aktar mill-qrib mill-komunità internazzjonali, mhux biżżejjed li nkunu nafu x'qiegħed jiġri f'pajjiżna imma rridu nfittxu wkoll għejun barranin.

## 4 Mill-ġustizzja għas-solidarjetà

Huwa veru li l-ewwel dmirijiet li rridu nwettqu huma dawk li huma mitluba minna b'ġustizzja, bħalma huma d-dmirijiet li nirrispettaw id-drittijiet ta' ħaddieħor.

Iżda ma rridux ninsew li mill-esperjenza universali tal-bnedmin, mhux biżżejjed li nimxu bil-ġustizzja; jekk nimxu bil-ġustizzja biss, nispiċċaw bħal mostri li jimpurtahom biss biex ma jċedu xejn mid-drittijiet

tagħhom. Il-ġustizzja hija tabilħaqq l-ewwel tarġa u jeħtieġ li tibqa' dejjem imħarsa; mill-ġustizzja, iżda, rridu nitilgħu t-tieni tarġa, it-tarġa ta' l-imħabba li twassal għas-**solidarjetà**.



Hija solidarjetà mibnija fuq il-fidi soda li tagħraf li Alla hu l-Missier ta' kull bniedem, li fi Kristu aħna lkoll aħwa, "ulied fl-Iben" u li fl-Ispirtu nistgħu nwettqu dik l-għaqda profonda u meraviljuża bħall-għaqda li hemm f'Alla nnifsu (ara *Sollicitudo Rei Socialis par. 40*).

San Vinċenz de Paule, il-qaddis li baqa' magħruf għall-imħabba u l-għajnuna tiegħu lejn il-fqar.

Hija għalhekk solidarjetà bħal tas-Samaritan li meta ra lil dak li waqa' f'idejn il-ħallelin, minflok staqsa x'kien se jiswielu jekk imur jgħinu, staqsa x'kien se jiġri minn dak l-imsejken jekk hu ma jgħinux.

Hija solidarjetà li flok tfittex id-drittijiet tagħha, tfittex il-ħtiġijiet ta' l-ieħor, l-aktar "għall-fqar u għal dawk li ma għandhomx min jiddefendihom" (*Il-Papa lill-Ħaddiema Maltin fil-Kottonera 26-5-1990*).

Hija għalhekk solidarjetà li twassalna biex naqsmu mhux biss miż-żejjed li jista' jkollna, iżda wkoll minn dak li forsi jkollna bżonnu aħna.

B'dan il-mod, in-nisrani jista' jagħti l-aqwa kontribut lill-ħajja politika. Huwa jaħdem biex l-imħabba ta' l-aħwa li turi ruħha f'solidarjetà ġenwina, tkun il-pedament u r-ruħ tal-liġijiet, tal-istituzzjonijiet u tat-tmexxija tal-pajjiż f'kull livell.

## 5 Solidarjetà internazzjonali: Ħidma għall-paċi

Bħala ċittadini tajba għandna rrawmu u ngħożżu mħabba vera lejn art twelidna, u din l-imħabba għandna nuruha bil-fatti. Fl-istess ħin, iżda, ma għandux ikollna moħħna magħluq li jwassalna għal firda bejn ir-razez, għal nazzjonaliżmu esaġerat jew ġlied bejn pajjiż u ieħor.



L-organizzazzjoni tal-Ġnus Magħquda twaqqfet biex iżżomm il-paċi u tkattar il-koperazzjoni bejn in-nazzjonijiet

Waqt li nħobbu lil pajjiżna bil-kuraġġ u b'fedeltà, irridu "nżommu dejjem quddiem għajnejna l-ġid tal-familja kollha tal-bnedmin, familja li tiġbor fiha razez, popli u nazzjonijiet" (*G.S. par 75*). Irridu nżommu u niżviluppaw il-paċi. Imma fil-fatt, il-paċi x'inhi?

### i. Il-pedament tal-paċi vera

- Irridu niftakru li l-paċi mhijiex biss nuqqas ta' gwerra. Anqas ma għandha titqies bħala riżultat ta' bilanċ ta' armamenti qerrieda bejn l-għedewwa.

- Il-paċi trid tkun frott tal-ġustizzja. Kull nazzjon irid jirrispetta d-drittijiet tan-nazzjonijiet l-oħra, ukoll jekk dawn żgħar jew mingħajr riżorsi kbar.

- Il-paċi trid tkun ukoll frott tas-solidarjetà l-aktar tal-pajjiżi sinjuri mal-pajjiżi fqar u li twassal għall-iżvilupp ta' dawn il-pajjiżi.

- Il-ħidma għall-paċi trid tibda mill-edukazzjoni ta' moħħ u qalb il-bniedem. Mhux biss irridu nneħħu s-sentimenti ta' ġlied, ta' vendetta jew ta' mibegħda bejn ir-razez, imma rridu wkoll insaħħu sentimenti ta' maħfra, ta' ftehim u ta' paċi. Hekk insista l-Papa meta ġie jżurna f'pajjiżna.

> Wieħed mid-dmirijiet ta' l-insara Maltin kollha huwa li jwarrbu kull tilwim u kull għira u jegħlbu kull firda kemm fi ħdan il-familji, kemm fil-postijiet tax-xogħol u kemm fil-ħajja politika.
>
> *Omelija tal-Papa – Il-Fosos, Furjana 27-5-1990*



**diskussjoni fil-klassi**

**Il-paċi fostna l-Maltin**

i. Kemm taħseb li huma kbar it-tilwim, il-piki u l-firda bejnietna l-Maltin? Agħti eżempji.

ii. Taħseb li qed isir biżżejjed biex dawn il-firdiet jingħelbu?

iii. X' nistgħu nagħmlu aħna biex dan iseħħ?

## ii. Quddiem il-gwerra



Minn dak li nisimgħu jew naraw fl-aħbarijiet, b'dispjaċir ninnotaw li l-gwerra mhix meqruda minn fostna l-bnedmin, u forsi qatt ma tkun għal kollox. Sakemm ma jkunx hemm awtorità internazzjonali, bħall-Ġnus Magħquda li fil-fatt ikollha l-qawwa u l-mezzi biex issolvi b'mod paċifiku l-kwistjonijiet li jinqalgħu bejn pajjiż u ieħor, il-gvernijiet jibqgħalhom il-jedd għal difiża leġittima. Il-mexxejja ta' l-Istati għandhom id-dmir li jiddefendu s-sigurtà tal-popli fdati f'idejhom.

Iżda biex l-użu ta' l-armi jista' jkun permess, mhux biżżejjed li l-pajjiż ikun qiegħed jagħraf il-ħtieġa li jiddefendi lilu nnifsu.



a) Jeħtieġ ukoll li l-użu ta' l-armi jkun tabilħaqq l-aħħar mezz, wara li jkunu fallew il-mezzi l-oħra paċifiċi u ma hemm ebda xaqq żgħir ta' tama.

b) Biex gwerra tkun leġittima, jeħtieġ ukoll li jkun hemm paragun aċċettabbli bejn il-ħsarat li ġġib il-gwerra u l-ħsarat li wieħed ikollu jissaporti jekk jittollera l-inġustizzja.

(ara *Papa Piju XII AAS 45*)

c) Meta disgrazzjatament pajjiż ikollu jidħol fi gwerra biex jiddefendi lilu nnifsu, irid xorta waħda jagħmel ħiltu biex ma jagħmilx ħsara lill-għadu aktar milli jkun meħtieġ. L-ispirtu li bih wieħed jista' jidħol fi gwerra hu wieħed ta' difiża mhux ta' mibegħda jew vendetta. Jeħtieġ ukoll li jinżammu dawk il-konvenzjonijiet internazzjonali li ġew iffirmati biex inaqqsu l-ħruxija tal-ħidmiet militari bħalma huma dawk li jolqtu l-imġiba mal-feruti u mal-priġunieri.

d) Il-ħażen u l-kruha tal-gwerra jaqbżu kull limitu jekk jintużaw l-armi nukleari, bioloġiċi u kimiċi. Dawn l-armi jġibu l-qerda bla għażla ta' bliet u żoni bin-nies li jgħammru fihom. Gwerra b'dawn l-armi qatt ma tista' tkun mezz leġittimu biex wieħed jerġa' jikseb id-drittijiet miċħuda.

## 6 Il-Volontarjat

X'inhuma l-ideat u l-esperjenzi tagħna dwar il-volontarjat, kemm f'pajjizna u kemm f'pajjizi oħra?



**diskussjoni fi gruppi**

### Il-ħidma volontarja

i. Qatt ħadt sehem ma' oħrajn f'xi attività li biha għent lil min kien fil-bżonn f'Malta jew barra minn Malta? Tista' taqsam ma' sħabek din l-esperjenza?

ii. Jekk inti ma għandekx esperjenza diretta ta' volontarjat, għandek xi ħbieb li kellmuk fuq l-esperjenza tagħhom? X'laqtek f'dak li qalu?

iii. La darba, permezz tas-*social workers*, l-Istat jieħu ħsieb dawk li jkunu fil-bżonn, taħseb li hemm bżonn tal-volontarjat? Il-volontarjat nisrani liema ħwejjeġ jista' jagħti li diffiċli jagħtuhom is-servizzi ta' l-Istat?

iv. Min taħseb li huma n-nies li fi żmienna għandhom bżonn tal-volontarjat? X'attivitajiet qed isiru fil-parroċċa jew fl-ambjent tiegħek f'dan il-qasam?

## i. Htieġa ta' impenn komunitarju

Għalkemm dejjem tibqa' l-ħtieġa li wieħed jagħti l-għajnuna tiegħu fuq il-livell individwali, irridu niftakru li fi żmienna qed tinħass dejjem aktar il-ħtieġa li l-għajnuna tkun aktar organizzata fuq livell komunitarju. Għaliex?

- Għax ċerti problemi jew qed jinfirxu b'ħeffa kbira, jew qed isiru hekk diffiċli u kkumplikati li, waħedna, ma nistgħux insibu kif insolvuhom. Biex nersqu lejn il-problemi b'ċerta kompetenza neħtieġu l-għajnuna ta' diversi nies.

- Lill-bidwi bil-ġuħ, aħjar ngħallmuh kif jaħdem l-art b'mod li tista' tagħtih ħafna frott, milli nagħtuh biss biċċa ħobż biex jaqta' l-ġuħ tal-mument. Ma neħtiġux biss ħidma ta' emerġenza, iżda ħidma għall-iżvilupp fit-tul. Għal din il-ħidma fit-tul neħtieġu ħidma ta' flimkien.

- Biex tinstab soluzzjoni fit-tul, ħafna drabi jkun jeħtieġ li jinbidlu xi liġijiet u jkunu żviluppati kundizzjonijiet ġodda favur il-fqar. Biex dan jista' jsir, l-Għaqdiet volontarji huma mezz mill-aktar effikaċi biex jgħinu, u ħafna drabi jagħmlu pressjoni ġusta, biex l-awtorità politika tagħmel it-tibdil li għandu jsir. Ħafna drabi huma l-Għaqdiet volontarji li jaqbżu għall-fqar quddiem min għandu s-setgħa; huma l-Għaqdiet volontarji li jsemmgħu l-leħen ta' min ma jinstemax.

## ii. Il-volontarjat u s-servizzi ta' l-Istat

F'dawn l-aħħar snin, wieħed jista' jara li n-numru tas-*social workers* impjegati mal-gvern, wara li jkunu għamlu korsijiet speċjalizzati f'dan ix-xogħol, qiegħed kulma jmur jiżdied. Din hi ħaġa tajba u ta' min jinkoraġġiha, għax b'dan il-mod, is-soċjetà qed ikollha garanzija li dan ix-xogħol se jibqa' jsir b'mod stabbli u fl-istess ħin b'mod aktar studjat. Ħaġa tajba wkoll li jkomplu jiżdiedu istituzzjonijiet ta' l-Istat li jwettqu ħidmiet għal min hu fil-bżonn bħal: djar għall-anzjani, djar għall-fejqan tad-drogati, sptarijiet, eċċ.

Dan iżda b'ebda mod ma jfisser li ma jibqax il-bżonn ta' l-Għaqdiet tal-volontarjat. Għaliex? L-esperjenza turi, speċjalment fil-ħajja mgħaġġla u mqallba ta' dawn l-aħħar snin, li jagħmel x'jagħmel, l-Istat ma jkunx jista' jwieġeb għall-problemi u s- sitwazzjonijiet ġodda li sikwit jinqalgħu

f'qasir żmien; jibqa' dejjem il-bżonn ta' Għaqdiet volontarji li jfittxu soluzzjoni u jagħtu l-għajnuna tagħhom mhux biss fil-ħin iżda wkoll b'ħeġġa u bi mħabba, mingħajr ma joqogħdu jkejlu l-ħinijiet jew is-sagrifiċċji li jidħlu għalihom.

Niftakru wkoll li l-għajnuna organizzata lil min hu fil-ħtieġa hija parti mill-missjoni tal-Knisja li, fiha u biha, Kristu jrid ikompli juri l-interess u l-imħabba tiegħu f'min hu fqir, marid, batut, maħqur jew imwarrab mis-soċjetà. L-Għaqdiet volontarji tal-Knisja huma wieħed mill-mezzi ewlenin biex il-Knisja tkompli tkun ix-xhieda ta' Kristu fi żmienna, l-aktar billi l-għajnuna li tagħti tkun aktar fuq bażi umana u personali.



### iii. L-Għaqdiet volontarji f'Malta

Dawk li l-aktar ikollhom bżonn min jgħinhom jew jaqbeż għalihom jistgħu jvarjaw minn post għal post jew minn żmien għal żmien.

Fost l-Għaqdiet volontarji nistgħu nsemmu kemm dawk li jaħdmu fuq livell nazzjonali u kemm dawk li jaħdmu fuq livell parrokkjali.

Fuq livell nazzjonali nistgħu niddistingwu:

a) dawk li jaħdmu għall-ħtiġiet ta' min qiegħed jgħix Malta — anzjani, persuni bi bżonnijiet speċjali, djar tat-tfal, nisa maħqura, ħabsin, nies qiegħda, alkoħoliċi, lagħba, drogati, eċċ. Għall-informazzjoni prattika u aġġornata wieħed jista' jikkuntattja lill-Caritas Malta.
b) dawk li jaħdmu għall-ħtiġiet ta' nies li qed jgħixu f'pajjiżi oħra, l-aktar dawk meqjusin bħala artijiet tal-missjoni; fost dawn l-Għaqdiet nistgħu nsemmu l-Moviment Missjunarju, it-*Third World Group*, il-*Christ Our Neighbour Group*, u l-*Co-workers of Mother Theresa*.

Fuq livell parrokkjali jsiru wkoll ħafna ħidmiet favur diversi kategoriji ta' nies fil-bżonn. Fil-biċċa l-kbira, dawn il-ħidmiet huma koordinati mill-Kummissjoni Djakonija tal-parroċċa. Tkun ħaġa sabiħa jekk nikkuntattjaw min hu nkarigat minn din il-Kummissjoni fil-parroċċa tagħna, biex naraw x'sehem nistgħu nagħtu aħna.

# It-tweġiba tagħna

It-tweġiba globali tagħna nistgħu nagħtuha billi nilqgħu l-istedina li l-Papa Ġwanni Pawlu II għamel lilna l-Maltin fil-laqgħa li kellu mal-ħaddiema fil-Kottonera nhar is-26 ta' Mejju 1990. Naqraw din is-silta bil-mod u nirriflettu fuqha fis-skiet.

Għeżież ħbieb, nistedinkom:



Għidu LE LILL-INĠUSTIZZJA f'kull livell tas-soċjetà.

Għidu LE LILL-EGOIŻMU ta' l-individwu jew tal-grupp, li jfittex l-interessi tiegħu bla ma jqis il-ġid komuni tas-soċjetà kollha.

Għidu LE LILL-MATERJALIŻMU li jmewwet il-kuxjenza u d-dimensjoni spiritwali tal-ħajja.

Għidu IVA LIL SOLIDARJETÀ ĠDIDA bejn il-poplu kollu ta' Malta.

Għidu IVA GĦALL-IŻVILUPP SĦIĦ materjali u spiritwali ta' kull min jgħix f'dawn il-gżejjer b'għajnuna speċjali lejn dawk li huma l-ifqar jew l-aktar fil-bżonn.

Għidu IVA GĦALL-PJAN TA' ALLA FUQ IL-ĦOLQIEN u għall-verità tiegħu miktuba fin-natura ta' kull ħlejqa u fil-fond ta' qalb il-bniedem.

Laqgħa tal-Papa mal-Ħaddiema Maltin – Kottonera 26-5-1990.

## *nibqgħu niftakru*

1. Ġesù jinsisti b'mod mill-aktar ċar li b'ebda mod ma nistgħu nifirdu l-imħabba tagħna lejn Alla mill-imħabba tagħna lejn il-proxxmu.

2. Ġesù ġie fostna biex jeħodha mhux biss kontra d-dnub, iżda wkoll kontra l-effetti tiegħu. Ġesù ġie biex isalva l-bniedem sħiħ, ġisem u ruħ.

3. L-agħar inġustizzji huma dawk li jolqtu l-bniedem fid-drittijiet fundamentali tiegħu. Dawn id-drittijiet imissu lil kull bniedem, hu min hu u ħadd m'għandu jkun imċaħħad minnhom.

4. Il-ħarsien u l-iżvilupp tad-drittijiet u tad-dmirijiet tal-persuna tal-bniedem huwa l-qalba ta' dak li nsejħulu l-"ġid komuni".

5. Biex inħarsu u niżviluppaw dan il-ġid komuni, hemm bżonn li ngħixu f'soċjetà. Biex ngħixu f'soċjetà jeħtieġ li jkollna u li nieħdu sehem f'dik li nsejħulha l-ħidma politika.

6. F'soċjetà demokratika, l-attività politika tinqasam fi tliet taqsimiet kbar:
   - l-attività leġislattiva - il-Parlament
   - l-attività amministrattiva - il-Gvern
   - l-attività ġudizzjarja - il-Qrati.

7. L-awtorità pubblika ġejja minn Alla; imma l-forma li din l-awtorità pubblika tieħu fil-prattika ġejja mill-bnedmin.

8. Is-sehem tagħna fil-ħajja politika jitlob:

   i. li fir-rispett lejn l-opinjoni ta' ħaddieħor, niddjalogaw flimkien, mhux bi spirtu li nimponu l-opinjoni jew l-interessi tagħna, iżda bi spirtu li nfittxu dak li hu ġust u tajjeb;

   ii. li nagħtu s-sehem materjali tagħna billi, skond il-kundizzjoni tagħna, inħallsu t-taxxi ġusti;

   iii. li nużaw il-vot ħieles tagħna b'mod responsabbli biex inġibu 'l quddiem il-ġid komuni;

   iv. li dawk li huma kapaċi u li jistgħu, għandhom jagħtu s-sehem tagħhom f'partiti politiċi u f'organizzazzjonijiet internazzjonali;

   v. li nżommu ruħna informati tajjeb dwar x'inhuma l-problemi li qed iħabbat wiċċu magħhom il-pajjiż u liema huma s-soluzzjonijiet differenti li qed ikunu proposti.

9. Irridu nħarsu mhux biss dak li titlob minna l-ġustizzja; irridu nitilgħu t-tieni tarġa ta' l-imħabba li twassal għas-solidarjetà; hija solidarjetà li twassalna mhux biss li ma nagħmlux ħsara lil ħaddieħor, iżda wkoll li nagħmlu l-ġid u li niddefendu d-drittijiet ta' ħaddieħor, l-aktar ta' min hu dgħajjef u ta' min il-leħen tiegħu ma jinstemax.

10. Waqt li nħobbu lil pajjiżna bil-kuraġġ u b'fedeltà, irridu naħdmu għal solidarjetà internazzjonali billi naħdmu għall-ħarsien u l-iżvilupp tal-paċi. Niftakru li l-paċi mhix biss nuqqas ta' ġlied u ta' gwerra, iżda hija frott tal-ġustizzja, ta' l-iżvilupp u tas-solidarjetà. Il-paċi trid tibda minn moħħna u qalbna.

11. Il-gwerra hi ta' min jistmerrha bl-akbar qawwa. Iżda, sakemm ma jkunx hemm awtorità internazzjonali bħal Ġnus Magħquda li fil-fatt ikollha l-qawwa u l-mezzi biex issolvi b'mod paċifiku l-kwistjonijiet li jinqalgħu bejn pajjiż u ieħor, il-gvernijiet jibqgħalhom il-jedd għal difiża leġittima.

12. L-għajnuna organizzata lil min hu fil-ħtieġa hija parti mill-missjoni tal-Knisja li fiha u biha, Kristu jrid ikompli juri l-interess u l-imħabba tiegħu f'min hu fqir, marid, batut, maħqur jew imwarrab mis-soċjetà. L-Għaqdiet volontarji huma wieħed mill-mezzi ewlenin li fihom l-insara jkomplu jagħtu sehem importanti għall-iżvilupp tas-soċjetà.

